# שטערן

12

ליטעראַריש־קינסטלערישער
און פּאָליטיש־וויסנשאַפטלעכער
כוידעש־זשורנאַל. מינסק
1 9 3 2 יאָר

אינהאלט:

פראָלעטאריער פון אלע לענדער, פאראייניקט זיך

# שטערן

ליטעראריש־קינסטלערישער און פאָליטיש־
וויסנשאפטלעכער כוידעש־זשורנאל.

№ 12 ═══ אכטער יאָרגאנג ═══ [ד]עקאבער 1932

[ה]. הארצמאן

## עס גייט מײַן דאָר

האמוינים רוקן זיך מיט פאקלען איבער קעפ,
גראָזנער און אוראלער און דאָנבאסער—
עס רוקן זיך די פלעצער און די גאסן,
די שטאָט און דאָרף האָט זיך פארדרייט
אין פרייד,
אין ווײַסן קארוסעל פון טרעפ,
שטיי דיכטער, אופ—דאָס פאָלק איז גרייט!
אלע זײַנען מיר באזונדער דאָ
און אלע זײַנען מיר אינײנעם;
כ'קען אלעמען און יעדן אײנעם,
מײַן פאָטער איז געשטאָרבן הײַנט,
צום פרעמדסטן גיי איך צו פון אײַך,
ער זאָגט: „דײַן וועג איז מײַנער—פרײַנט!"
מיר פילן מיט. צעבראָכן האָבן מיר
דעם עלנט פון ראסקאָלניקאָוון,
וואָס איז אין ווײַסע נעכט געלאָפן
מיט זיך און מיט זײַן הונט, זײַן טרויעריק געמיט.
דו הער זיך אײַן: עס לאכט מײַן דאָר,
פארשיטנדיק זײַן מויל מיט צוויט.
די גרויסע קריג מיט זיך אליין
און מיט אן אויסגעטראכטן שאָטן
איז מער ניטאָ. האָב איך פארבאָטן.
איך צוויי זיך מער ניט. ס'איז פאראן
דאָס גרויסע מיטנדיקע פאָלק,
מיט וועלכן כ'בין צונויפגעקנאָטן.
טריבונעס הייבן זיך צו מויערן און וואַנט

און רעדנער וואקסנ אויס. זיי בייגנ זיכ און שפארנ
ס'איז ניט קיינ יאָנטעוו דאָ בא בימעס און אלטארנ
ווער וויינט עס הײַנט אפ כורוועס־שטעט?
דער רעדנער רעדט. עס יאָגט זיכ אָנ
פונ נערווג אײַזערנע—דער שטראָם.
האמוינים רוקנ זיכ, באלקאָנענ שווימענ מיט,
עס שפילט, עס גייט דער מעכטיקער אָרקעסטער—
איכ וויל ארומנעמענ מײַנ פאָטער, מוטער, שוועסטער
און יונגענ דאָרפישע, וואָס טראָגנ מיט
טאליאנקעס ברייטע, אוי טאליאנקעס,
איר פארבייט זיכ און איר רעדט:
פארטיזאנישע אָטריאדנ
האָבנ אײַנגענומענ שטעט.
בעז פלייצט שוינ
אינ א רעגנ—
ס'שלאָגט די וואָלגע
מײַנע ברעגנ.
האמוינים רוקנ זיכ געבאָרענע פונ ליכט,
איכ פרעג בא שטערנ איבער מויער־שטאָקנ:
— „צי אויכ בא אײַכ איז קראפט פאראנענ—זאָגט מיר,
אָפפערונג, צי איז פאראנ בא אײַכ?
און מענטשנ, מענטשנ, איכ האָב מענטשנ ליב!
צי אײַער לײַב, ווי אונדזער לײַב איז רײַכ?
איכ קלײַב צונויפ דעם אויסגעשריי פונ גאָרגלענ
איכ טוליע זיכ צו האלדז פונ די טרומייטנ
איכ האלדז דאָס פײַערלעכע קאָל פונ אָרגלענ
דורכ זיי דערהער איכ נאָר
די ליפנ פונ מײַנ דאָר!

ס. ליפשיץ

# אָט אזוי...

אָט אזוי הייבט זיך אָנעט די ליד,
אָט אזוי ווערט געבאָרן דער ניגון,
א בענקענדער איינער פארציט,
אז זײַן בענקשאפט זאָל ווערן אנטשויגן.

באם שליאך גייט א צווייטער פארבײַ,
מיט א בליק, מיט א פולן פון טײַנעס,
דערהערט ער דעם שטילן געזאנג,
ווערט ער אים נאָענט, ווי זײַנער.

און פלוצלונג—א מאכנע קומט אָן פון א באנג,
פון א וועג, פון א שווערן און מידן.
— ברידער, אָט דאָס איז דאָך אונדזער געזאנג,
צעלאכן זיך באָכערים הייך און צעפרידן.

און אפ די פּאָנעץ,
און אפ די קעפּ,
טוט מען א וויג אָט דעם ניגון,
טוען זיך קעלכער פון ברוסטן א שעפּ,
פאלן געזאנגען און ווערן פארשוויגן.

א וועג צו א וועג,
און א שליאך צו א שליאך,
עס ענטפערן שטרעקעס,
עס זינגען די ווײַטן;
גייט מען ארויס מיט דער ליד אפן שלאכט,
גייט מען ארויס מיט דעם ניגון אין שטרײַטן.

טוט א קריגער אין ראנגל—א וואלגער זיך שווער
א צווייטער, א יונג שוין דערנעבן.
ס'איז אזא זינגעוודיק שטארקער געווער,—
וואָס טוט אים—אלציינס בלײַבט ער לעבן.

ז. אויסלענדער

# ארום שפּיטקעווער באַרג

(ערשטע קאַפּיטלעך פון א ראָמאַן)

1

... א גרויסער לאַסט־אויטאָמאָביל, געלאָדן מיט שטיין, פאָרט אַראָפּ פונעם שפּיטקע־ווער באַרג. ער לויפט אָן מיט ראַש און מיט טומל אַף די פויערשע פורן, וואָס פירן די פאַרב פונעם טוראָווער פאַרב־זאַוואָד, ער פאַרטרײַבט זיי פונעם לײַמיקן וועג, נאָכדעם טוט ער א קערעווע אַף אַנאַווײַס, צום ברעג טײַך — דאָרטן גראָבט מען איצט א טיפן קאָסט־לאַוואַן פאַר דער עלעקטראָסטאַנציע — און די פורן פאָרן זיך זייער וועגס ווײַטער, די פרײַסלען ביסלעכווײַז אָן דעם רויטן מעליקן שטויב איבער דער גאָרער לענג פונעם צוועלפווערסטיקן וועג צו דער באַן.

דער רויטער שפּור פון דער טרוקענער פאַרב הייבט זיך אָן נאָר באַם סאַמע אַרויס־פאָר פון טוראָוו. טאָג נאָך טאָג פאָרן אַרויס פון טוראָווער פאַרב־זאַוואָד פורן, טאָג נאָך טאָג פירן זיי די פאַרב צו דער באַן, קאָן מען זיי שוין אומעטום אין אַלע אַרומיקע דער־פער, עס קאָנען זיי אפילו די פרעמדע מענטשן, די גראַבאַרעס, וואָס שיטן אָן אַפּן וועג א הייכן, זאַמדיקן אָנשיט—מע ברוקירט איצט דעם טוראָווער וועג, איז דאָ אויך טיפּיק אַרומיקער באַן. דער שווערער לאַסט־אויטאָמאָביל, וואָס זעט אויס ווי א גוואַלדיקער בער, פליט ראַש, ער פאַרכאַפּט אין ס־טיפּיק... שעמפּ ער זיך אַרום זײַנע ווענט.

א געבראַזג, א געקלאַנג אַף דעם טוראָווער וועג. ס'קלינגט אַרום און אַרום שטיין, פונקען פליִען, אַז דער ברוקירער גיט א קלאַפּ אַמאָל זײַטיק מיטן האַמער אָן שטיין, א יונגער אָקאָרשט־געקאָוועטער פערד גיט א קלאַפּ מיטן פוס אָן דעם פריש־געברוקירטן שטיק ערד—פליִען אויך פונקען און עס הערט זיך אינדערלופטן א געבראַזג. נאָר דעם „דעסיאַטניק" געראַסים, וואָס זיצט אַפּן פערד, ליגט עס ווייניק אין זינען. ער שטייט באַ דעם סאַמע ברעג פונעם אויסגעברוקירטן שטיק וועג און ער קוקט זיך אײַן אין אײנער א לײדיקער פור, וואָס פאָרט געשמײַדיק צוריק פון דער באַן.

געראַסים איז באַ די ברוקירער פאַרעכנט פאַר אַן עלטסטן, ער גיט אַכטונג אַף די גראַבאַרקעס, נאָר ווען ניט ווען כאַפּט ער א קוק אויך אַהין, ווו עס פאָרן דורך די פורן פונעם פאַרב־זאַוואָד,—ער טוט עס, אַז עס ווילט זיך אים אָפּנעמען א גרוס פון זײַנע צווייַ זין, וואָס אַרבעטן באַם פאַרב־זאַוואָד. אָבער דאָס טרעפט מיט געראַסימען זעלטן.

געראַסים האַלט ניט פונעם פאַרב־זאַוואָד. ס'געפעלן אים ניט די גרוסן, וואָס מע גיט איבער פון זײַנע צוויי זין. ער הערט אפילו ניט אויס דעם גרוס ביז צום סאָף, ער פאַלט

ארײַנ אינ די רייד אונ דערמאָנט זיכ, וואָס ער האָט אנומלטנ אליינ מיט זײַנע אויגנ געזעגנ אפנ פארב־זאוואָד... ער האָט אליינ, זאָגט ער, געזעגנ דאָרטנ: אזא גענעם איז ניטאָ אינ דער גאנצער וועלט... אז ווז מע גיט ניט א קוק—שטייט אנ אויוונ אונ פלאַקערט... אונ א היצ טרײַבט מענ דאָרט אָנ דורכ דעם טאָג—טאקע גאָר ווי אינ אנ עמעסנ גענעם, נו, ניינ... מײַנס א פרײַנט וואָלט איכ אהינ ניט געשיקט,—זאָגט געראסים.

אונ פּלוצים קומט אזא טאָג, געראסימ פארגעסט דאָס בייז, וואָס ער האָט ניט איינמאָל געשאָטנ אפנ פארב־זאוואָד, געראסימ, זעט מענ, איז הײַנט גרייט צו זאָגנ א גוט וואָרט וועגנ דעם „גענעם" אויכ, נאָר זאָגנ זאָגט ער עס פונ א פרעמדנ מענטשנ וועגנ אונ יענער פרעמדער שטייט אויכ דאָ דערנעבנ אונ הערט זיכ אײַנ.

ס'איז א פרעמדער מענטש, נאָר מע האָט מיט אימ לאנג שוינ צו טאָנ אינ דער טוראָווער געגנט. ער האָט זיכ דאָ באוויזנ מיט יאָרנ צוריק, געקומענ איז ער פונ א ווײַטפארלעגענעם אָרט אפ דער וואָלגע אונ געפירט האָט ער דעמלט אפ א פורל מיט א ברעזענטענעם בײַדל זײַנ גאנצע געזינד... ס'איז געווענ סאמע דאָס הונגער־יאָר, דאָס איינונצוואנציקסטע, האָט ניט איינעם אזא דעמלט דער הונגער געפירט אונ דערפירט ביז דער זאטער שטאָט טוראָוו. נאָר אלע זײַנענ דאָכ שפעטער פארפאָרנ צוריק, אלע האָבנ זיכ ווידער געלאָזט זוכנ די היימ זייערע—געבליבנ איז דאָ אינ טוראָווער געגנט נאָר איינער אזא, וואָס מע רופט אימ מיטנ נאָמענ לאריאָנ.

טראָגט עס פונ דעמלט אָנ לאריאָנעג איבער דער טוראָווער געגנט, דאָס ווײַב זײַנע פיאָקלע, איז אימ אונטערוועגס געשטאָרבנ, האָט ער זי באגראָבנ אפ א ליידיקנ פלאַצ ארום שפיטקעווער בארג, ער איז געבליבנ אליינ מיט זײַנ היפשנ געזינד אונ דאָס געזינד זײַנס פאלט ביסלעכווײַז אײַנ — ס'איז ניט געבליבנ אי האלב פונ די אלע, וואָס זײַנענ געקומענ צופאָרנ אונטער דעמ קליינעמ ברעזענטענעם בײַדל... זעט מענ עס צו אינ די ארומיקע דערפער, מע קאָנ דאָ לאריאָנענ, אונ איטלעכער איינער וויל באווײַזנ, אז ער זאָרגט זיכ פונ לאריאָנס וועגנ.

איצטיקס מאָל, פונ זינט מע האָט אָנגעהייבנ ברוקירנ דעמ טוראָווער וועג, האָט זיכ צו לאריאָנענ א נעמ געטאָנ דער דעסיאטניק געראסימ. ס'איז געווענ באלד נאָכדעמ, ווי די גראבארעס האָבנ אָנגעהייבנ גראָבנ די ערד, האָט געראסימ אליינ דעמלט אופגעגעבנ לאריאָנענ, ער זאָל זיכ מאכנ א גראבארקע אונ זאָל ארויס באגלײַכ מיט אנדערע אפנ טוראָווער וועג.

געראסימ איז דעמלט אומישנע בעגאנגענ באטראכטנ דאָס אלטע באשקירישע פערדל, וואָס לאריאָנ האָט געבראכט מיט זיכ צופירנ פונ דער ווײַטער וואָלגע—ס'איז געווענ אנ אלטס, א פארמאָרדעוועט פערדל, נאָר געראסימ האָט פארזיכערט, אז אָט אזוי, אלטערהייט, וועט עס נאָכ דינענ לאריאָנענ ניט איינ יאָר. אונ אָט טרעפט פלוצים אזוינס: לאריאָנ בלײַבט שוינ אָנ א פערד אויכ. ס'איז אימ אוועקגעפאלנ טויט אפ דעמ פרישנ, נאָר וואָס געברוקירטנ שטיק וועג...

האָט פונ דעמלט אָנ ווידער צו טאָנ מיט לאריאָנענ דער דעסיאטניק געראסימ, ער לאָזט ניט אָפ אימ פונ אויג, מע זעט, געראסימ רעדט אײַנ, אונ לאריאָנ—יענער שווײַגט צו, ווי אלעמאָל—אונ איינמאָל טרעפט זיכ, פונעמ פארב־זאוואָד פאָרנ אָנ פורנ, זיי פירנ צומ באנ די בײַכיקע פעסער מיט פארב—קומט אַרויס צו זיי מיטנ וועג אנטקעגנ געראסימ, ער נעמט אָפ, ווי שטענדיק, א גרוס פונ זײַנע זינ, אונ ער וויל, אז לאריאָנ, וואָס שטייט

דערבײַ, זאָל אליינ דערהערנ, וואָס דאָס איז עס אזוינס אָט דער זאוואָד, ווו „מע קאָכט אויס די פארב".

לאריאָנ איז א הייכער, א בערדיקער מאנ, ער שטייט א באָרוועסער לעמ דעמ דע־סיאטניק גנראסימ. נאָר זענ זעט מענ דאָך, אז לאריאָנ איז מיט א גאנצנ קאָפּ העכער, די דארע אקסלענ האָבנ זיכ צעוואקסנ שטארק אינדערברייט, זיי שפארנ ארויס, ווי שפּיציקע פלעקער פונ אונטער דער אלטער, צעריסענער העמד, אונ די באָרד, אז זי לייגט זיכ אהעק אינדערברייט, ליגט זי שווער, ווי א שטיינ. עס דאכט זיכ, אז זי פרעסט שטארק אפ דער דארער בייניקער ברוסט זײַנער.

לאריאָנ רערט ווינציק. פאר דער גאנצער צײַט, וואָס ער האָט פארבראכט אינ דער היגער געגנט, האָט ער זיכ ניט אויסבעלערנט ריידנ אזוי, אז די טוראָווער זאָלנ פארשטיינ, וואָס ער מיינט. מע פארשטייט אימ מער אפנ ווונק, ווענ ער גיט אָפּ מיט באטראכטקײַט דעמ „יאָ" אונ דעמ „נייג"... אונ טאקע דערפאר האלט גנראסימ, אז שולדיק אינ אלצ איז לאריאָנ אליינ.

— פארוואָס שווײַגסטו?...—גיט זיכ גנראסימ א נעמ צו לאריאָנענ—זאָג, ווו ביסטו דאָס געבאָרנ געוואָרנ אָט אזא, וואָס מע הערט פונ דיר קיינמאָל קיינ וואָרט ניט?... מענטשנ טוענ דיר גוטס... מענטשנ ווילנ דיר העלפנ...

אונ באלד נאָכדעמ גיט ער א זאָג צו לאריאָנענ שוינ גאָר מיטנ הארבנ וואָרט.

— ביסט בא אונדז דאָ א פרעמדער,—זאָגט גנראסימ,—ס'איז דיר דאָ צווישנ אונדז ניט גוט... פארוואָס־זשע ווילסטו ניט א זוכ טאָנ דײַנ גלײַכנס?.. פארוואָס גייסטו ניט צו צומ זאוואָד?... אָט הערסטו דאָכ, מע זאָגט, דו וועסט דאָרטנ האָבנ א זעמליאק דײַנעמ ארכ...

אווײַלע שווײַגט לאריאָנ נאָכדעמ ווידער, נאָר עפעס האָט ער שוינ באשלאָסנ אינ דער רעגע, מע זעט עס אָנ דעמ, ווי די באטראכטקײַט בייגט צו דער ערד־צו זײַנ גרויסנ, בערדיקנ פּאָנעמ. ער טוט א הייב אופ די אויגנ, אָט פונקט ווי ער וואָלט מיטאמאָל דער־זענ פאר זיכ גאָר נאָענט דעמ טוראָווער פארב־זאוואָד.

— פארבלײַבט געזונט, גוטע לײַט—גיט ער אומגעריכטערהייט א זאָג צו די פור־לײַט, וואָס שטייענ נאָכ אלצ מיט די וועגענער דערבײַ,—אונ דו, דעסיאטניק, פארבלײַב אויכ געזונט...

ער קוקט זיכ אפ קיינעמ ניט אומ אונ גייט אײַלנדיק אוועק פונ דעמ אָרט, ווו מע ברוקירט דעמ וועג.

נאָר עס דויערט ניט לאנג—סאכאקל איינ טאָג—אונ גנראסימ דער דעסיאטניק דערזעט אימ ווידער. גנראסימ זיצט דעמלט גראדע אפ זײַנ יונגנ, אומגעדולדיקנ פערד, דער פערד גראָבט מיט דער פוס, ער גיט אלע ווײַלע א קלאַפּ מיט דער פּאָדקאָווע אָנ שטיינ אונ פונעמ שטייג פליִענ פונקענ, נאָר גנראסימ באמערקט עס ניט. ער קוקט זיכ אײַנ, ווי עס פאָרט געשמײַדיק א פור פונ דער באנ. די פור, זעט מענ, געהער צו דעמ פארב־זאוואָד, זי ברענגט א ליידיקע צוריק פונ דער באנ אונ זי יאָגט זיכ אָנקומענ וואָס גיכער קיינ טוראָוו. אָט איז זי שוינ באלד פארפאָרנ צו דעמ אָרט, ווו מע ברוקירט דעמ וועג, אָט מײַדט זי שוינ אויס די גרויסע גרוב, ווו די גראבארעס נעמענ אָנ זאמד צו שאָסיי־וועג — נו, יאָ, איצ־טער זעט שוינ גנראסימ אפ קלאָר: דאָרטנ אפ דער פור האָט זיכ הײַנטיקס מאָל באזעצט לאריאָנ אויכ...

ער זיצט פארוקט אינ א ווינקל פונעמ ליידיקנ וואָגנ, די באָרוועסע פיס הענגענ הייב אינדערלופטנ, די העמד איז צעבלאָזנ פונעמ ווינט — עפעס טוט ער א זאָג פונעמ

וואָגן אַראָפּ, נאָר דאָס פּורל אײַלט זיך, און מע הערט ניט אײַן, וואָס לאַריאָן האָט געזאָגט.

געראַסימען כאַפּט אָן אַ פּאַרדראָס. אַליין האָט ער לאַנג שוין באַמערקט די גרויסע סאָרבע, וואָס ליגט בײַ לאַריאָנען בײַ זײַט אויפן וואָגן. ער איז זיכער, אַז דאָס מאָל האָט לאַריאָן אים געפאָלגט—ער פאָרט זיך שטעלן אויף אַרבעט באַם פאַרב־זאַוואָד,—נאָר פאַרדריסן פאַרדריסט עס געראַסימען פאָרט.

— אַזאַ גאַרניכט...—זאָגט געראַסים און טוט אַ שפּײַ פונעם פערד אַראָפּ,—אַזאַ טויגעניכטס... און עס פילט זיך נאָך זאָגן אַ זײַ־געזונט אויך... טפו...

2

און אויפן טוראָווער פאַרב־זאַוואָד גרויסט מען זיך איצט מיט אַן אויפטו אַ נײַעם: מע וועט שוין אַרבעטן דאָ דורך די נעכט אויך. לויכט אויף דאָס גרויסע זאַוואָד־געבײַ אינמיטן דער נאַכט, עס צעוואַרפט זיך מיט שטעכיקע שטראַלן איבער די ברעגן פונעם נאָענטן טײַך, עס פאַרוואַרפט זיי, די שטראַלן, אַראָפּ צו דער שטאָט אויך—איינמאָל—צוויימאָל, מע פרוווט אויס דעם נײַעם מאָטאָר, וואָס איז אָקאָרשט געבראַכט געוואָרן פון דער באַן, און נאָכדעם הערט מען אין שטאָט, ווי דער פאַרב־זאַוואָד הייבט אָן הודען צוויי מאָל אַ נאַכט.

דאָס באַנאַכטיקע הודען דויערט לאַנג. מען דערהערט דאָס אין שטאָט אין די פאַרלאָדנטע הײַזער, מע דערפילט דאָס הודען נאָך דורכן שלאָף, וואַרפט מען זיך דורך און אוווײַלע הערט מען זיך אײַן מיט פאַרשלאָפענעם זינען, און דאָס הודען ציט ווײַט, עס ציט אַוועק הינטער שטאָט, הינטער סלאָבאָדע—אויך אַהין, אין די דערבײַיִקע דערפלעך דערלאַנגט, ווי אַ לאַנג־אויסגעצויגענע האַנט, דאָס באַנאַכטיקע הודען... וועקט זיך אויף אויך דער מענטש, וואָס האָט ניט לאַנג ערשט באַזעצט זיך אינעם ליימיקן טאָל הינטער סלאָבאָדע, ס'איז דער הײַכער, בערדיקער מאַן, וואָס מע רופט אים מיטן נאָמען לאַריאָן, און לאַריאָן שפּאַנט שוין אויך אינמיטן נאַכט צו דעם פאַרב־זאַוואָד.

דאָרט, בײַ דעם פאַרב־זאַוואָד, איז געפינען לאַריאָנען ניט שווער. דער זאַוואָד־הויף איז לאַנג, ער שנײַדט זיך קרום, מיט אַסאַך זײַטיקע ווינקלעך, וואָס באַהאַלטן זיך אויס פון עלעקטרישער שײַן, נאָר אין איינעם אַ ווינקל איז העל, עס פירט אַהין אַ שמאָלע קאָלייע פון דינינקע רעלסן, און מיט די רעלסן, אַז מע גייט, קומט מען גלײַך צו יענעם אָרט, וווּ מע שיט דעם ברוין־רויטן סוריק אין דער וואַגאָנעטקע אַרײַן. מע אַרבעט בײַ דער וואַגאָנעטקע אינצווייען. עס הערט זיך אָפּט, ווי עמיצער רופט אויס אין דער נאַכטישער שטילקײַט:

— שיט אַהער, לאַריאָן, אָט אַהער...

— גענוג, גענוג, לאַריאָן... די וואַגאָנעטקע איז פול...

דאָס רופט אויס בעניע, דער אַמאָליקער זאַליאַזניק, וואָס שטייט שוין העכער אַ האַלב יאָר בײַ דער „שוואַרצער אַרבעט" אין פאַרב־זאַוואָד.

בעניע האַלט זיך שוין לאַנג פאַר אַ גענייטן אין דער אַרבעט. נאָך גאָר די ערשטע נאַכט, אַז לאַריאָן איז צוגעקומען צו דער וואַגאָנעטקע מיטן נײַעם גראָבאײַזן, וואָס מע האָט אים אָקאָרשט געהאַט אַרויסגעגעבן פון דער זאַוואָדישער קאַמער — נאָך דעמאָלט האָט זיך בעניע אונטערגענומען לערנען לאַריאָנען, ער האָט זיך אַ לאָז געטאָן צו לאַריאָנען אַנטקעגן, ער האָט אַ נעם געטאָן בײַ אים פון די הענט דעם נײַעם גראָבאײַזן.

— ס'ארא טײַערער סטרומענט!—האָט זיך געהיצט דעמלט בעניע, — איך זאָג דיר, לאריאָן, דו ביסט דערופ קײן מײַוון ניט... דו הײסט ניט, וואָס דו האלטסט אין די הענט... אָט פונקט אזעלכע פלעגן איך דאָך אלע יאָרן האלטן בא מיר אין מײַן קראָם!... לערן זיך בא מיר, לאריאָן, לערן זיך בא מיר!...

און אז זײ זײַנען בײדע נאָכדעם צוגעקומען מיט דער ערשטער פולער וואגאָנעטקע צו דעם הײכן זאווערישן קאָרפוס, זײַנען זײ ארײַן אינעם גרויסן, נאכטיש־פארטונקלטן צעך און אפ לאריאָנען האָט עס אָנגעהויבן האָלען מיטן הילכיקן געקנאל פון דער דרויבער־מאשין, מיט דער הורענדיקער קלאפערײַ פון די סקריפנדיקע מילשטײנער, מיט געררופ און געשרײַ, וואָס ווארפט זיך אריבער פון אײן צעך אין א צווײטן—האָט בעניע ווידער געוואָלט באווײַזן זײַן גרויסע געניטשאפט, ער האָט אפילע א נעם געטאָן לאריאָנען פארן ארבל פון דער צעריסענער העמד, אים א ציִ געטאָן נעענטער צו דער קנאלנדיקער דרויבער־מאשין...

— גײ צו, לאריאָן, גײ צו נאָענט—האָט בעניע זיך געפרווט איבערשרײַען דאָס גע־קנאל פון דער דרויבער־מאשין—אז מע קוקט עס אָן מיט די אויגן איז גרינגער... טו, ווי איך האָב געטאָן, לאריאָן, טו, ווי איך...

מע האָט עס אין זאוואָר דעמלט באמערקט, מע האָט דערזען, ווי דער הײכער, בער־דיקער מאן, לאריאָן, רוקט זיך בא דער זײַט פונעם נאכטיש־פארטונקלטן צעך, ער שפאנט געהיט מיט זײַנע באָרוועסע פיס צו דער מאשין, און בעניע, דער געניטערער, שפאנט זיכער פאָרויס, האָט מען אָנגעהײבן זײ נאָכקוקן, מע האָט זײ פארוואָרפן מיט הילכיקע שטימען.

— מאָלאָדיעץ, בעניע...

— מירן דיך מאכן פאר א „נאטשאלניק", בעניע...

— א „נאטשאלניק" איבער אלע געפײגערטע קעצ...

— וועט ער זײ באלד מאכן לעבעדיק...

— נו, יאָ, בעניע קאָן...

בעניע האָט דאָס אלץ געהערט, נאָר געמאכט האָט ער אן אָנשטעל, אז ער איז פאר־טאָן ארום לאריאָנען, ער האָט אים שוין געהאט צוגעפירט צוריק צו דעם ארויסגאנג פון צעך און גערעדט דערבײַ מער צו זיך, ווי צו לאריאָנען:

— ס'איז דאָ ניט שטיל, לאריאָן... ס'איז דאָ ניט שטיל...

באם זאוואָר איז דעמלט טאקע געווען גאָר־ניט שטיל. ס'איז געווען באלד נאָכדעם, ווי מע האָט אָנגעהײבן ארבעטן דורך די נעכט, האָט מען געהאט אסאך צו טאָן מיטן נײַעם, נאָך ניט אײַנגעארבעטן דיזל־מאָטאָר—אָט צעלויפט ער זיך פיבעררישגיך, ער צע־רוישט זיך גאָר שטארק אין דער שטילער זומער־נאכט, און אָט ווערט ער פלוצים אינגאנצן פארשטילט...

און מיט די ארבעטער פון דער נײַ־אײַנגעפירטער וואכטע איז עס אויך אזוי געווען: מענטשן פרישע, נאָך ניט געוווינטע צו באנאכטיקער ארבעט, האָבן זיך געמונטערט מיט הילכיקע רײד, פארטריבן דעם שלאָף מיט גערײד און געטומל,—און פלוצים פאלט אָן אף אײנעם א צעך אזא טויט־מידע שווײַגעניש, דאָס געקנאל פון דער דרויבער־מאשין ווערט זעגעריק־קוויטשיק, עס גיט צו וויסן, אז מע האָט שוין עפעס פארשלאָפן, די דרויבער־מאשין איז ליידיק, זי צעהאקט, זי צעקנאלט זיך אלײן...

לויפט דעמלט אָן פון א צווײטן עק קאָרפוס דער אלטער קאָפיטקאָ, דער טעכנישער אָנפירער, ער לויפט אָן מיט זײַן שטארקן געבײזער, ער שטראָפט אויס דעם פארשלאָפענעם

צעב,—ווערט דאָס געהילכ אינ אַלע צעכנ געשטאַרקט, עס טראָגט זיכ אָפּ וואָס איבערנ זאַוואָדישנ הויפ...

אונ סאַמע אינ אָט דעמ הילכ אונ געקנאַל האָט זיכ צו לאַריאָנענ דערלט צוגעשאַרט דער נײַער פרײַנט זײַנער, פּיליפּ דער הייצער, וואָס אַרבעט אינ אַריוונ־צעכ.

מיט פּיליפּנ טרעפט עס גאַנצ אָפּט: ער דערוואַרעמט די אַריוונס ביז צומ נייטיקנ גראַד, וואַסער הייצנ איז איבעריק, מע דאַרפ נאָר בײַזײַנ אונ צוזעג, ווי עס טריקנט זיכ ביס־לעכווײַז די גלעט, פײַכטלעכע אָכרע — זיצט פּיליפּ ניט אײַנ אָפּ זײַנ אָרט דערלט, ער גייט אַרויס זיכ אָפּפרישנ פונ דעמ צעפּאַליעטנ פאַרב־שטויב אונ אָט אַזוי בלאָנקעט ער אומ א שטיק נאַכט איבערנ הויפ.

אינעמ טונקל פונ דער זומערדיקער נאַכט קאָנ מענ קוימ־קוימ דערזענ פּיליפּס פּאָנעמ. פּיליפּ איז קורצלעכ, ער איז קליינ געוואַקסנ אונ דאָס קעפּל זײַנס מיטנ שפּיציקנ נעזל איז אויכ קליינ, ווי בא א מײַזל. נאָר א הוט טוט ער אָנ אַפנ קאָפּ גאָר א גרויסנ—אַזא שטרויענעמ הוט טוענ אָנ די פּויערימ אינדערצײַט פונ שניט — פאַרוקט זיכ אונטער דעמ צו־גרויסנ הוט פּיליפּס קעפּל, עס פאַרלירט זיכ, ווי א מויז אינ א לאָכ, אונ דער זאַוואָד־אוילעמ לאַכט דערפונ. נאָר פּיליפּנ אַרט דאָס ניט. ס'אַרט אימ אַפילע ניט, וואָס מ'האָט אימ אינ זאַוואָד געגעבנ א צונעמעניש.

— היי, קאַפּיטאַנ, וואָהינ שווימסטו?

— אַנו, באַוויַיז, קאַפּיטאַנ, ווי דו שווימסט!...

אָט אַזוי וואַרפט מענ צו פּיליפּנ די צונעמענישנ זײַנע, מע דערמאָנט אימ אַלצ יענע צײַט, ווענ ער איז געווענ א הייצער אָפּ „קניאַז איגאָר“, דער טמערער שיפ, ער איז געפאָרנ הינ אונ הער איבער וואָלגע אונ א זילבערנעמ זייגער האָט ער אויכ דאָרט באַקומענ פאַר זײַנ לאַנגיאָריק דינענ—נאָכ ביז איצט באַרימט זיכ פּיליפּ מיט דער מאַטאָנע פונ זײַנ רײַכנ באַלעבאָס...

נאָר צו דעמ פריש־געקומענעמ מענטשנ, צו לאַריאָנענ, האָט פּיליפּ זיכ צוגעשאַרט מיט גאָר אַנדערע רייד. נאָכ גאָר די ערשטע נאַכט, אַז לאַריאָנ איז אַרויס צו דער אַרבעט, האָט פּיליפּ זיכ באַוויזנ אַרומ דער וואַגאָנעטקע. ער האָט דאָ פאַרבראַכט א שטיק צײַט אונ שוינ פונ דער ערשטער מינוט אָנ האָט ער געוואָלט, מע זאָל וויסנ, אַז ער שטײַט דאָ ניט אומזיסט. א געבירטיקנ פרײַנט האָט ער דאָ נאָר וואָס געפונענ... א „זעמליאַק“ פונ דער וואָלגע, לאַריאָנענ...

פּיליפּ האָט דערבײַ געמאַכט אַזויפיל קוראַזש, ער האָט לאַנג געדריקט לאַריאָנענ די האַנט, ער האָט אַרײַנגערעדט אינ דער זומערדיקער נאַכט אַזוי הילכעדיק, פריילעכ:

— אָט וועסטו זענ, לאַריאָנ... אָט וועסטו זענ, ווי מיר וועלנ דאָ א לעב טאָנ אינ־צווייענ...

אונ בעניענ איז פונ דעמ אַלעמענ אײַנגעפאַלנ פּלוצימ א כשאַד.

— לאַריאָנ, דו געדענקסט אימ טאַקע? דו געדענקסט אימ נאָכ גאָר פונ אַמאָלז...— האָט זיכ אָנגעהייבנ נאָכפרעגנ דער נײַגעריקער בעניע באַלד, ווי פּיליפּ איז אַוועק פונ דער וואַגאָנעטקע.

נאָר דער שווײַגיקער, שווער־באַדאַכטער מענטש, לאַריאָנ, האָט אויכ דאָסמאָל בעענט־פערט ניט גערנ. ער האָט בלויז א הייב אויפ געטאָנ דעמ גרויסנ בערדיקנ פּאָנעמ זײַנעמ, ער האָט א קוק געטאָנ אַזוי ווײַט, אָט פונקט ווי ער וואָלט אינ דער רעגע דערזענ פאַר

זיך דעם גאנצנ ווענ זײַנעם, וואָס האָט אים געפירט פונ דער וואָלגע ביז אָט אהער, אפ דעם סוראָווער פארב־זאוואָד...

— ווער קאָנ וויסנ?—האָט לאריאָנ געענטפערט—ווער קאָנ וויסנ?...

3

אונ נאָכ דיזעלבע נאכט האָט אויסגעבראָכנ ארום דער וואגאָנעטקע א קריג. אונ אלצ איבער פיליפנ. פיליפ איז א שטיק צײַט געשטאנענ בא דער זײַט פונ זײַנ פרײַנט, לאריאָנענ, ער האָט שווײַגנדיק צוגעזענ, ווי די צוויי פארשווייסיקטע מענטשנ—לאריאָנ אונ בעניע—ווארפנ ארופ אפ דער וואגאָנעטקע דעם סוריק, אונ פלוצים האָט עס ווי א ברי געטאָנ פיליפנ...

— היי, דו, אלטער—האָט פיליפ א געשריי געטאָנ אפ בעניענ—וויאזוי האלטסטו דאָס די לאָפעטע... ס'איז ניט אנדערש נאָר דער ראבינ אײַערער האָט דיכ געלערנט האלטנ א לאָפעטע אינ די הענט...

אונ נאָכדעם האָט ער אָנגעהייבנ שרײַענ שוינ גאָר אפ א קאָל, באגלײַכ ווי מע וואָלט אים דאָ נאָרוואָס געשטעלט פאר אנ עלטסטנ.

— היי, דו ראבינ—האָט ער ווידער געשריִענ אפ בעניענ—פארוואָס נעמסטו אָנ א פולע לאָפעטע שטיינער?... דו טוסט עס אומיסנע... דו פארשטאָפסט אונדז די גאנצע מאשינ... מע קאָנ דיכ, אלטער קורקול, וואָס דו ביסט.,. מע קאָנ דיכ...

ס'האָט שוינ געקאָנט אזוי אוועקגיינ גאָר ווײַט, האָט מענ אָבער פלוצים דערזענ, ווי עמיצער גייט דורכ מיטנ הויפ צום קאָנטאָר־צו.

— כאווער סעקרעטאר!—האָט אָנגעהייבנ מיט א בעטנדיק קאָל דער זאליאזניק בעניע—כאווער פעדיא!...

אונ לאריאָנ, אז ער האָט דערהערט דעם נאָמענ „פעדיא", האָט ער אויכ האסטיק א קערעווע געטאָנ אהינ, צו יענער זײַט, דעם גרויסנ בערד־קנ קאָפ זײַנעם. נו, יאָ, אָט דער פעדיא—דאָס איז דאָכ דעם דעסיאטניק געראסימס א זונ, יענער ייִנגערער זונ, וואָס אלע בא דעם פארב־זאוואָד קאָנענ אים, אלע וויסנ, אז ער איז דאָ דער סעקרעטאר פונ קאָמיוגישנ קעמערל... טשאטשעווע נאָכ אים לאריאָנ נאָכ פונ דער ערשטער נאכט אָנ, עס דאכט זיכ אים, ווענ ער וואָלט א קוק טאָנ אפ אָט דעם פעדיענ גאָר נאָענט, וואָלט ער א רייד געטאָנ מיט אים גאָר ווי א היימישער, ער וואָלט אים אָפגעגעבנ א גרוס פונ זײַנ טאטנ...

... דער יונגער מאָגערער פעדיא ווערט אינגאנצנ פארשלונגענ אינעם ברייטנ ארבעט־קלייד. ערשט, אז ער הויבט אָנ צוקומענ נאָענט צו דער וואגאָנעטקע, דערזעט מענ זײַנ שמאָלנ, געלהאָריקנ קאָפ. דער קאָפ האלט זיכ אביסל אָנגאוויַט, ווי ער וואָלט זיכ שטענדיק געהיט פאר א קלאפ, אונ פונקט אזוי איז ער געהיט, אז עס קומט אים אויסריירנ מיט א מענטשנ. ער באטראכט דעם מענטשנ, ער טוט א קוק אפ דעם מענטשנ פונ דער זײַט, טכילעס קוקט ער נידעריק, אראָפ צו יענעמס פיס, נאָכדעם העכער אונ העכער. פונקט אזוי קוקט ער איצט אפ דעם הייצער פיליפנ.

נאָר פיליפ, אז ער דערזעט, ווי עס באווײַזט זיכ פונ דער נאָענט דער כאווער פעדיא, קערעוועט ער אויס דעם קאָפ אונ שטעלט זיכ צו פעדיענ מיטנ פאָנעם.

— נו, קום שוינ, גיכער, קום שוינ אהער...—רופט זיכ אָנ פּיליפּ,—וואָס וועסטו עפּעס זאָגנ הײַנט, הא?...

— אָט־אָ דאָס וועל איכ זאָגנ,—הייבט אָנ פעדיא, ווי שטענדיק, מיט זײַנ קוק פונ דער זײַט,—דו ביסט שוינ ווידער אוועק פונ דער טאָפּקע... דו שטייסט שוינ ווידער ניט דאָרט, ווו מע האָט דיכ געשטעלט... אזוי טויג עס ניט—אָט וואָס איכ וועל דיר זאָגנ... אונ דו פארגעדענק עס: מע זאָגט עס דיר שוינ ניט צום ערשטנ מאָל...

יאָ, מע זאָגט עס פּיליפּנ שוינ ניט דאָס ערשטע מאָל. אפילע בעניע, דער אמאָליקער זאליאזניק, האָט עס אויכ ניט איינמאָל געהערט אונ ער ווייס שוינ אויכ, וואָס פאר א בײז עס קאָנ ארויס דערפונ, וואָס פּיליפּ דער הייצער גייט אוועק אינמיטנ דער ארבעט פונ דער טאָפּקע. אָט, זאָגט בעניע, זאָל דער כאַווער סעקרעטאר אליינ זאָגנ: ס'איז עפּעס א גלײַכע זאַכ, אז פּיליפּ זאָל אינמיטנ דער ארבעט קומענ מיכ לערנענ, ווי מע האַלט א לאָפּעטע אינ די הענט... וואָס זאָגט איר דערופ, כאַווער סעקרעטאר?...

נאָר גראָדע דאָס קאָנ שוינ פּיליפּ ניט פארלײַדנ. אהא, צעשרײַט ער זיכ, דער אלטער קורקול רעדט שוינ אויכ... אונ דער סעקרעטאר, ער פּאָדאטקעוועט אים נאָכ... אונ אָט אזוינס, הייסט עס, רופט זיכ בא אונדז א סעקרעטאר... באנאכט כאַווערט ער זיכ מיטנ אלטנ קורקול, מיט אָט דעם בעניענ, אונ באטאָג קומט ער ווידער צו גיינ אפּנ זאַוואָד... באטאָג האָט ער ווידער דאָ צו טאָנ מיט א ייִדישקע... מע ווייסט, מע ווייסט, וואָס דאָס איז פאר א סעקרעטאר...

איצט איז נאכט, פאלט דער טונקל אפ דער זײַט, ווו עס שטייט ניט ווײַט פונ דער וואגאָנעטקע דער כאַווער פעדיא, אונ מע זעט קוים, ווי עס גיט זיכ בא אים מיטאמאָל א קרים אויס דער רעכטער מויל־ווינקל. אזוי טרעפט זיכ מיט פעדיענ, אז מע ברענגט אים ארײַנ אינ גרויסנ קאַעס... ער פילט דעם קאַעס אינ זיכ, פעדיא, ווי א קילער אָטעם גייט עס דורכ איבערנ גאנצנ לײַב, אָט גיט עס, דאכט זיכ, פעדיענ א טראָג פונעם אָרט אונ ער וועט זיכ א יאָג טאָנ צו דעם אויסוווּרפ פּיליפּנ...

נאָר פעדיא שטארקט זיכ אויכ דאָסמאָל, ער טוט א שפּאנ אפ צוריק, ווי ער וואָלט זיכ גרייטנ באלד גיינ זײַנ וועג ווײַטער, אונ צו פּיליפּנ גיט ער מער ניט א זאָג:

— גיב א קוק, אלטער נאר, וואָס דו טוסט... גיב א קוק: אָנ־אָנ לויפט מענ דאָכ פונ דער טאָפּקע דיכ רופנ...

אונ ס'איז עמעס: עמעצ לויפט שוינ אהער מיטנ הויפ. עמעצ רופט שוינ אפ א קאָל פּיליפּס נאָמענ. פּיליפּ איז פארשעמט, ער רוקט זיכ ביסלעכווײַז אוועק פונ זײַנ אָרט, עפּעס ברומט ער נאָכ אינ זיכ דערבײַ. אונ פעדיא שפּאנט שוינ אוועק מיט גיכע טריט צו דער זײַט פונעם קאָנטאָר, דאָרט לויכט זיכ נאָכ ביז איצט אינעם דירעקטערס קאבינעט—אָט אהינ אײַלט עס אצינד דער כאַווער פעדיא.

— נו, וואָס־זשע האָסטו ניט גערעדט מיט פעדיענ?—טוט א פרעג דער בארעדעווידיקער זאליאזניק שפּעטער, אז ער בלײַבט שוינ ווידער מיט לאריאָנענ זאלבענאנד ארום דער וואגאָנעטקע.

— דו האָסט מוירע? זאָג דעם עמעס, האָסט מוירע? — פרעגט ער זיכ נאָכ בא לאריאָנענ,—אונ איכ, זעסטו, האָב שוינ דאפקע קיינ מוירע ניט... איכ האָב שוינ איינמאָל אפילע א פרעג געטאָנ בא פעדיענ פאר אלעמענ אינ די אויגנ...—וואָס האָסטו עס צו טאָנ באם דירעקטער אינעם קליינעם קאָנטאָרל?...—האָב איכ געפרעגט בא אים.—ווייסטו וואָס ער האָט מיר דערופ געענטפערט?... א פּלאנ, האָט ער געזאָגט, ארבעט מענ אויס איצט

פאר אונדוער זאוואָד... א גרויסנ פלאנ אזא—א פיאטילעטקע הייסט ער... היצלעס וועלנ מיר זײַנ, אויב מיר וועלנ זיכ ניט פארשאפנ אזא פלאנ... דו הערסט, לאריאָנ, אָט אזוי האָט ער, פעדיא, געזאָגט... היצלעס, זאָגט ער, ארבעטנ אזוי, ווי עס מאכט זיכ—אונ עמעסע ארבעטער, זאָגט ער, קאָנענ זיכ ניט באגיינ אָנ א פלאנ...

4

דער דירעקטער אפאנטשוק האָט זיכ ווידער פארזאמט איבער נאכט באם זאוואָד, ער האָט זיכ פארטאָנ ארומ דער אקאָרשט־אויפגעשטעלטער ארבעט פונ דער באנאכטיקער וואכטע, אונ ווידער איז צום טאָג צו געקומענ נאָכ אימ די דערוויגעוטע ווײַב זײַנע, קאטערינע. זי איז אראָפגעקומענ צום זאוואָד גאָר קאיאָר. נאָכ איידער זי האָט פארטריבנ אינ טשערעדע איר איינציקע קו, האָט זי געשפאנט דורכ דעם זאוואָדישנ הויפ אפדערגיכ, מיט די לאנגע מענערשע פוישטנ, אָנגעטאָנ אפ די באָרוועסע פיס, האָט זי הילכיק געפאטשט איבער דעם טוי־באדעקטנ אספאלט פונעם הויפ. זי איז צוגעגאנגענ גלײַכ צו דעם אָפענעם פענצטער פונעם קאָנטאָר...

— דושענוב, קומ אהיימ...—האָט קאטערינע ארײַנגעזאָגט דירכ דעם צעעפנטנ פענצטער אינ קאָנטאָר ארײַנ,—ס'איז שוינ טאָג, מעגסט שוינ אויכ גיינ אהיימ... דושענוב איינער, דו...

קאטערינע איז געווענ ברויגעז, שטארק ברויגעז.

פאר דעם האלב־יאָר, אָט פונ זינט דער מאנ אירער, אפאנטשוק, איז פונ אנ ארבעטער, א פארבער, מיטאמאָל געוואָרנ א דירעקטער פונעם פארב־זאוואָד, איז קאטערינענ שוינ אויסגעקומענ צוזענ אסאכ אומגעוויינלעכע זאכנ. זי זעט עס צו אונ זי שווײַגט. איינס קאָנ זי נאָכ ביז איצט ניט פארשווײַגנ: דאָס נעכטיקנ באם זאוואָד, וואָס האָט זיכ אָנגעהייבנ טרעפנ מיט אפאנטשוקנ אָט באלד נאָכדעם, ווי מע האָט אײַנגעפירט די באנאכטיקע וואכטע. קומט קאטערינע פארטאָג צײַט אפנ זאוואָדישנ הויפ, פאר גרויס דערצאָרנטקײַט וויל זי אפילע ניט ארײַנגיינ אינעווייניק אינ קאָנטאָר ארײַנ, זי שטעלט זיכ אוועק פונדרויסנ אונטער דעם צעעפנטנ פענצטער אונ נאָכ פונדאנענ הייבט זי אָנ שטראָפנ דעם מאנ אירנ...

— וואָס ביסטו פאר א מענטש?—רעדט זי אפ א קאָל אינמיטנ דעם שטילנ פארטאָג,— אונ וואָס ביסטו פאר א דירעקטער אזא?... אז דו קאָנסט דאָכ פאר דײַנ אייגענעמ לעבנ ניט באשטיינ... אָט גיב א קוק: קוים וואָס עס האלט זיכ שוינ אינ דיר די נעשאָמע...

נאָר אז אפאנטשוק גיט זיכ א ווײַז ארויס פונעם קאָנטאָר, זעט זיכ אפ אימ גאָרניט אָנ, אז עס זאָל אימ אָנקומענ אזוי שווער די ניט־געשלאָפענע נאכט. ער לײַדט אפ שווערע אסטמא, טרעפט עס אָפט, אז עס פארפעלט אימ אָטעמ, דער גרויסער ברוסטקאסטנ, וואָס איז שטארק צעבלאָזנ אינדערברייט, זעט אויס דעמלט, ווי א געלעכערטער בלאָז־זאק, עס דאכט זיכ אינ אזא רעגע, אז דער גרויסער, לײַביקער אאנטשוק האלט זיכ נאָר אפ א האָר—נאָר אז יענע רעגע איז פארבײַ, קריגט אפאנטשוק ווידער זײַנ שטענדיקנ זיכערנ קוק פונ די גרויסע, בראָנזיק־גלאנציקע אויגנ אונ ווידער בפגעגנט מענ אָט דעמ קוק אומעטומ, אינ אלע ווינקלענ פונעם גרויסנ זאוואָדישנ הויפ.

— גיי אהיימ,—רופט זיכ אָנ אפאנטשוק צו זײַנ ווײַב, קאטערינענ,—איכ וועל צוקומענ... די מינוט וועל איכ צוקומענ...

ער שארט שוינ מיט די בליקנ איבערנ לאנגנ זאוואָדישנ הויפ, ער כאפּט א קוק דאָ און דאָרט צו דער באנאכטיקער וואכטע אונ, צוקומענדיק שוינ גאָר צו דעמ ארויסגאנג פונעמ הויפ, גיט ער פּלוצימ א קערעווע צוריק צו דעמ הויכנ זאוואָדישנ קאָרפּוס—ער האָט זיכ פּלוצימ דערמאָנט, אז עפּעס דארפ ער נאָכ דאָרטנ א רעד טאָנ מיט דעמ אלטנ פרײַנט זײַנעמ, מיט דעמ טעכנישנ אָנפירער קאָפּיטקאָ.

מיט קאָפּיטקאָ האָט אפּאנטשוק זיכ באפרײַנדעט נאָכ גאָר אמאָל, בעשאס די טוראָחער גראפּיניע האָט זיכ נאָר וואָס געשטעלט בויענ דעמ פארב־זאוואָד. מע האָט נאָכ דעמלט געהאלטנ אינ דעקנ דעמ דאכ פונעמ מיטלסטנ קאָרפּוס, ווו עס שטייענ אצינד די מיל־שטיינער—מער קיינ געבײַען איז נאָכ דעמלט באמ זאוואָד ניט געווענ—האָבנ זיכ שוינ געהאט באוויזנ די געפרוּווטע מײַסטערס, וואָס די גראפּיניע האָט ארויסגעבראכט פונ אירנ א רודניק אינעמ ווײַטנ דאָנבאס. דער עלטסטער איבער די געקומענע מײַסטערס איז געווענ קאָפּיטקאָ אונ צוגעקליבנ האָט ער זיכ דאָ לויט זײַנ גוסט נאָר איינעמ א לערנ־ייִנגל—אפּאנטשוקנ.

איצט איז שוינ קאָפּיטקאָ גרײַז־גראָ. מע זעט ארויס די גרויקײַט פונ אונטער דער רויטער פארב, וואָס באקלעפּט אימ דורכ דער נאכט דעמ גאנצנ פּאָנעמ—מע זעט די גרויקײַט אונ די ברעמענ, וואָס שויבערנ זיכ שטענדיק אונ זעענ אויס, ווי צוויי כײַעלעכ, וואָס רוענ ניט אײַנ אפ קיינ רעגע, אונ די אלטע, בייניקע הענט זײַנע רוענ אויכ ניט...

ער איז איצט דער טעכנישער אָנפירער איבערנ גאנצנ זאוואָד, נייט ער ארומ איבער די צעכנ, ער פרוּווט מיט די הענט דעמ צעריבענעמ סוריק—אפילע איבערנ הויפ, אז ער נייט, באוועגט ער מיט די פינגער אזוי, אָט ווי ער וואָלט די גאנצע צײַט רײַבנ מיט זיי די מעליקע פארב...

„Дядя Максим!... А, дядя Максим!...—רופט אויס אפּאנטשוק אפ א קאָל, אז ער דערזעט דעמלט קאָפּיטקאָ אינעמ מילשטיינ־צעכ. פונ די קריכיקע מילשטיינער, וואָס סקריפּענ די גאנצע צײַט אָנ אופהער, פונעמ פײַקלענ אינ דער דערבײַיִקער דרויבער־מאשינ, וואָס צעקלאפּט דעמ פארהארטעווועטנ סוריק, הערט מענ קוימ־קוימ די מענטשלעכע שטימ. נאָר קאָפּיטקאָס אויער איז געניט. ער דערהערט באלד, אז מע רופט אימ, ער דערקאָנט אפילע אפּאנטשוקס שטימ. ענטפערט ער, ניט אָפּווענדנדיק דערווײַל נאָכ דעמ פּאָנעמ פונעמ מילשטיינ:

— Сей минут, дядя Гриш... Сей минут...

ס'גייט שוינ בא קאָפּיטקאָ אָט די שפּיל גאָר פונ לאנג. ער וויל ניט לײַדנ, אז מע ווענדט זיכ צו אימ, ווי צו אנ אלטנ מאנ, אונ ווער עס זאָל אימ ניט אָנרופנ „дядя“, ענטפערט ער אָפּ מיט דעמזעלבנ צוריק.

— איכ האָב שוינ ווידער א נײַס...—הייבט אָנ אפּאנטשוק, אז דער אלטער קאָפּיטקאָ קומט צו נאָענט.

— ווידער די אלטע דײַנע?... זי איז ווידער געקומענ?...

— דאָס ארט מיר ווייניק!...—גיט א מאכ מיט דער האנט אינדערלופטנ אפּאנטשוק,—מע רופט מיכ ארויס אינ צענטער... האָסט געהערט?...

— פונוואנענ קומ איכ עס הערנ?—ענטפערט אָפּ מיט א שטאָכ דער אלטער קאָפּיטקאָ,—דו ביסט דאָכ דירעקטער—ניט איכ... דו דארפסט וויסנ אלצ...

די שטעכיקע רייד זײַנענ בא דעמ אלטנ קאָפּיטקאָ פארבליבנ נאָכ פונ יענע צײַטנ, ווענ מע האָט אימ געקאָנט באמ זאוואָד פאר א שפּיציקע צונג, א שטארקנ קײַסנ. נאָר

אפאנטשוק געדענקט דאָך קאָפּיטקאַן נאָך נאָר פון אמאָל, חייסט ער, ווי צו פארביינג דעם אלטנס א שארפ וואָרט.

— נו, נו, גענוג געקאָכט זיך...—באַרויִקט אים אפאנטשוק,—דו גיב בעסער א טראכט, װאָס װעט זײַן דאָרט אין צענטער... פארוואָס זײַט איר ניט דורכגעקומענ מיט אונדזער אינסטרוקטער,—װעט מען מיך פרעגן אין צענטער... דו האָסט דערפון עפּעס א טראכט געטאָן? זאָג...

— טראכטן זאָל איך?...

— נו, יאָ...

— אז ער, דער אינסטרוקטער, איז דער גראפיניעס א קנעכט, זאָל איך װעגן אים נאָך טראכטן?...

— שוין ווידער די גראפיניע... האָסט דאָך מיר צוגעזאָגט: ווענסט שוין זײַן געהיט אין די רייד... אָט אזוי איבער דײַנע רייד וועלן מיר אלצ פארשפּילן—וועסט זען...

— נו, סאָ וואָס־זשע ביסטו געקומענ צו מיר?... גיי, צעקוש זיך מיט אים, אז ער איז גיט דער גראפיניעס א קנעכט!...

... אָט אזוי איז עס מיט קאָפּיטקאָ, שוין ניט דאָס ערשטע מאָל. פונקט אזוי האָט ער זיך געקאָכט אויך דעמלט, אז ס'איז אים אויסגעקומענריידנ מיטנ אינזשענער, דעם אינ־סטרוקטער, וואָס איז ניט לאַנג ערשט געווענ דאָ, א געשיקטער פונ „צענטער". יענער איז געווענ אראָפּגעקומענ אהער פונ דער הויפּט־שטאָט, ער איז געקומענ באטראכטנ דעם אלטנ טוראָווער פארב־זאַוואָד אונ געמיינט האָט ער, אז ער וועט זיך דאָ אָפּפּארטיקנ מיט דעם אלטנ זאַוואָד אזוי גרינג... בא אים, בא דעם אינסטרוקטער, אינ די רייד איז דאָך אלצ געווענ אזוי קלאָר. ער פלעגט עס איבערדערציילנ, ווי מע דערציילט אנ אלט־באקאנטע זאַך פאר פיצלעכ קינדער...

— נו, געווענ אמאָל אנ אלטע גראפיניע,—האָט דער אינזשענער, דער אינסטרוקטער, גערעדט אפ דער פּראָדוציר־בּאראטונג אונ צוגעשאָקלט דערבײַ מיטנ קאָפּ פונקט צום טאקט פונעם דערציילנ,—נו, האָט זי פארמאָגט א רודניק אינ דאָנבאסער געגנט. די בעסטע פארב האָט מענ געקאָנט ארויסבאקומענ דאָרט אפנ רודניק... האָט אָבער דער גראפיניע ניט פארשמעקט די דאָנבאסער לופט... דאָ, אינ טוראָוו, איז עס איר בעסער געפעלנ... מיסטאָמע דערפאר, ווײַל דאָ זײַנען געלעגנ אירע עלטער־באָבעס פארמויערט אינ א סקלעפּ... נו, האָט עס זי געצויגנ אי צום טוראָווער סקלעפּ, אי צום דאָנבאסער רודניק... נו, האָט דער זאַוואָד אירער אויכ אזא פּאָנעם: א זאַוואָד איז עס א טוראָווער אונ רודע פירט מענ אהער אזש פונ דאָנבאס... נאָר ביזוואנענ־זשע וועט זיך ציִענ אָט די נארישע שפּיל? ביזוואנענ וועט מענ האָבנ צו טאָנ מיט אָט דעם טוראָוו, אז קיינ אייגענע רודע פארמאָגט ער ניט!... א סאָף מוז עס נעמענ! אפ דאָנבאס דארפ מענ אריבערפירנ אײַער זאַוואָד... אונ שוינ... אונ גאָר...

ס'איז דערגאנגענ דעמלט אפ דער פּראָדוציר־בּאראטונג צו אזא געשריי, אזא געטומל, אז קיינער האָט ניט געקאָנט דערריידנ זײַנ וואָרט ביזנ סאָפ. קאָפּיטקאָ, דער טעכנישער אָנפירער, האָט אויכ געמוזט אָפּהאקנ אינמיטנ די רייד—זײַנ הייזעריקלעכ קאָל האָט מענ סײַחוי ניט געקאָנט שוין הערנ—ער האָט נאָר געטרייסלט אינדערלופטנ מיט דעם קליינעם טאָרבעלע סוריק, וואָס ער, קאָפּיטקאָ, אליינ, האָט נאָכ אמאָל, אינ דער גראפיניעס צײַטנ, אויסגעגראָבנ אינ א פארבאָרגענעם אָרט ארום שפּיטקעווער בארג, לעבנ טוראָוו. איצט האָט ער דאָס אלט־אָפּגעקראָכענע טאָרבעלע געבראכט מיט זיך אפ דער באראטונג, ער

האָט עס פאַרהייבן הייך אינדערלופטן, ווי מיט א פאָן, האָט ער געפּענדלט דערמיט איבער אלעמעס קעפּ...

— רודע איז דאָ... רודע איז ארום טוראָוו פאַראנען...—האָט קאָפּיטקאָ געשריגן מיטן לעצטן אָנשטרענג פון זײַן הייזעריקלעכן קאָל.

נאָר קיינער האָט אים איצט ניט געהערט. בערעדס האָט מען שוין אומעטום אין אלע ווינקלען און דער אינסטרוקטער האָט זיך פּלוצים א הייב געטאָן פון זײַן אָרט, אָט ווי ער וואָלט ערשט אין דער רעגע פאַרשטאַנען, אז ער טאָר ניט אײַנשטעלן זײַן ווערדע און אָפּזיצן ביזן סאָף אָפּ אזא געפּלאָנטערטער, טומלדיקער באַראטונג. האָט עס דעמלט דעם אלטן קאָפּיטקאָ פאַרדראָסן נאָך מער, איבערשרײַענדיק אלעמען האָט ער מער ניט געקאָנט, האָט ער נאָר א קלאַפּ געטאָן איבערן טיש מיט דער טאָרבע, וואָס איז פול געווען מיט שטייניקן סוריק. דער עולעם איז טייקעף פאַרשטילט געוואָרן און אלע האָבן געהערט, וואָס דער אלטער קאָפּיטקאָ האָט דערבײַ א זאָג געטאָן...

— אָט דער מענטש האָט געבראַכט א געפערלעכן פּלאַן,—האָט קאָפּיטקאָ א זאָג געטאָן דעמלט און געטײַט מיט דער האַנט אפן אינסטרוקטער.—ס'איז ניט אנדערש, ווי דער גראַפיניעס א מענטש... ס'איז דער גראַפיניעס א קנעכט... ס'איז ניט אנדערש...

מע האָט דעם אלטן קאָפּיטקאָ דעמלט ארײַנגענומען שטאַרק אין דער קלעם, מע האָט געהאַט צו טאָן דערמיט באַם זאַוואָד נאָך א היפּשע צײַט נאָכדעם. קאָפּיטקאָ האָט אפילע צוגעזאָגט, אז אָפּ ווײַטער וועט ער זײַן געהיטער אין זײַנע רייד—און אָט שטייט איצט אַפּאַנטשוק אונטער פיר אויגן מיט דעם אלטן קאָפּיטקאָ, ער הערט זיך אײַן אין זײַנע רייד און ווידער, זעט מען, איז עס מיט דעם אלטן ניט גוט, עס לאָזט אים שוין ווידער ניט רוען די שפּיציקע צונג זײַנע...

— גענוג געקאָכט זיך, גענוג...—באַרויִקט אים, ווי שטענדיק, אַפּאַנטשוק,—דו גיב בעסער א טראַכט, וואָס וועט עס זײַן אצינד... צי וועלן מיר האָבן א זאַוואָד אין טוראָוו—אָט דערפון גיב א טראַכט...

— מײַנס האָב איך לאַנג שוין באַטראַכט...—ענטפערט אָפּ קאָפּיטקאָ.

נאָר ווען זעט מען, אז דער אלטער איז געשטילט געוואָרן. ער טרעט אָפּ אפּ א ווײַלע צוריק צו די מילשטיינער, ער שטייט, ווי געוויינלעך, און רײַבט צווישן די פינגער די פרישע פאַרב, נאָר אזוי געדויערט עס ניט מער ווי א ווײַלע. עפּעס, זעט מען, איז אים פּלוצים ארופ אפן זינען. דער פריש־געקומענער געדאַנק שלענגלט זיך צווישן די פינגער, וואָס רײַבן פאַרטראַכטערהײַט די פרישע פאַרב, דער געדאַנק דרינגט ארײַן דורך די שמאָלע שפּעלטעלעך אין די פאַרזשמורעטע אש־קאָלירענע אויגן—און אָט מיט די פאַרזשמורעטע אויגן באַמערקט פּלוצים דער אלטער קאָפּיטקאָ, ווי אינעם צעך, וואָס איז נאָך באַלויכטן ווי אינמיטן דער נאַכט—פאַלט ארײַן אזוי האָפערדיק, מונטער די פאַרטאָגיקע זון־שײַן...

— זע נאָר, זע,—גיט א זאָג קאָפּיטקאָ,—ס'איז דאָך שוין גאָר גרויסער טאָג... און דו שטייסט נאָך אלץ דאָ... ביכט נאָך אלץ ניט געגאַנגען אהיים... קום, איך וועל דיר אביסל באַגלייטן דורכן הויף... מיר איז, דאַכט זיך, שוין עפּעס ארופ אפן זינען... מע וועט מוזן נאָכאַמאָל א גראָב טאָן ארום שפּיטקעווער בארג... הערסט, וואָס איך זאָג?...

זיי גייען ביידע ארויס אפן געפּלאַסטערטן הויף, ביידן גיט א שײַן אין די אויגן דער פריש־פאַרטאָגיקער דרויסן, פאַרטאָגיק ציט פונעם נאָענטן טײַך דער פרישער ווינט, ער פאַרטראָגט דעם גרוס פונעם נײַעם טאָג אין אלע באַהאַלטענע ווינקלען פונעם זאַוואָדישן הויף...

— נו, גוט... נו, גוט... ס'וועט נאָכ אלצ זײַנ רעכט...— גיט א זאָג אנ אופנעטונטער־טער דער דירעקטער אפאנסשוק,—איכ וועל, הייסט עס, צופאָרנ אהינ אינ צענטער... אַת נאָכדעם, אז איכ וועל קומענ, וועט מענ ווידער א טאפ טאָנ דעם שפיטקעווער בארג... נו, גוט...

אונ אפנ זאוואָד־הויפ טריקנט זיכ שוינ ביסלעכווײַז דער פארטאָגיקער טוי, עס הייבנ זיכ שוינ אָנ באווײַזנ די ערשטע געשטאלטנ פונ דער פריש־געקומענער באטאָגיקער וואכטע.

5

פינפ געשטאלטנ גיבנ זיכ א ווײַז ארויס אלע פארטאָג אפ דער סלאָבאָדע, פינפ פארשויג לאָזנ זיכ גייג מיטנ וועג צום פארב־זאוואָד, וואָס שטייט ניט ווײַט הינטער שטאָט, ארום טײַכ. אזוי איז עס געווענ אויכ דאָסמאָל.

דער ערשטער האָט זיכ ארויסגעכאפט אפנ שאָטיי־וועג שײַקע דער מוליער. ער האָט זיכ א שטעל געטאָנ אפ דער נידעריקער שוועל פונ זײַנ קליינ, אײַנגעשרומפנ שטיבל, וואָס שטייט אנטקעגנ דער קוזניע; דאָס גרינגע רעקל זײַנס, איבערגעניים פונ א רויט־ארמייִשער גימנאסטיאָרקע, וואָס שײַקע האָט געבראכט פונעם ווראנגעל־פראָנט, איז נאָכ געווענ אָנגעטאָנ בלויז אפ איינ ארבל, נאָר שוינ האָט שײַקע קיינ צײַט ניט געהאט. מיט זײַנע שארפע, גיכ־גיכע בליקנ האָט ער זיכ ארומגעקוקט אפ דער סלאָבאָדע—מע האָט געקאָנט מיינענ, א גאנעוו איז דאָ נאָר וואָס ארויס פונ א שטוב אונ זוכט אונ נישטערט דעם וועג צום אנטלויפנ.

דער פארטאָג איז נאָכ געווענ פרי, די סלאָבאָדע־גאס—ליידיק, עס האָט זיכ געהערט נאָר דאָס בראזגענ אינ קוזניע בא דעם אלטנ ארציע, דעם קאָוועל, וואָס גייט ארויס צו דער ארבעט מיטנ טאָג גלײַכ. שײַקע איז צוגעלאָפנ צו דער קוזניע.

— ניט געווענ דאָ זעליקל?—האָט שײַקע א פרעג געטאָנ אונ אפ א רגע ארײַנגע־שטעקט דעם קאָפּ צו ארציענ אינ קוזניע. דער אלטער ארציע האָט נאָר א קוק געטאָנ אפ אימ אונ האָט גאָרניט געענטפערט.

א פאָר יאָר נאָכאנאנד איז דער קרומער זעליקל געווענ פארעכנט בא שײַקענ פאר א לערנ־ייִנגל—ער פלעגט זיכ לערנענ מוליארישע ארבעט. איצט איז שײַקע שוינ לאנג בעוואָרנ אויס מוליער. העכער א יאָר. איז ער אומגעגאנגענ ליידיק, ביז ער האָט זיכ טאָפּקאָלסאָפּ געשטעלט פאר א פארבער באמ פארב־זאוואָד. נאָר מיט דעמ קרומענ זעליקל האָט ער זיכ ניט געוואָלט צעשיידנ אויכ נאָכדעם, ער האָט אימ פארנומענ מיט זיכ אפנ זאוואָד אונ נאָכ ביז איצט גייט ער אלע פארטאָג וועקנ זעליקנ פונ שלאָפ. מע האָט גע־הערט אויכ דאָסמאָל, ווי שײַקע קלאפט אָנ אינ שויב אינ א דערבײַיִקנ געסל:

— זעליק, שטיי אופ... ס'איז שוינ האלבער טאָג... שטיי אופ, זעליק...

אונ באלד ווי שײַקע מיט זײַנ געוועזענעם לערנ־ייִנגל זײַנענ אוועק מיטנ שאָסיי, אזוי האָט זיכ דאָ באוויזנ אורעמל „קאזיאָנקע“ — דער פריילעכסטער ייִד אפ דער סלאָבאָדע. אורעמל האָט געהאט א גרינגנ, א טענצלדיקנ טראָט. ער איז נאָכ אָקאָרשט ארויס פונ זײַנ שטוב, ער האָט נאָכ אפילע ניט צײַט געהאט א קוק צו טאָנ, ווי עס שטעלט זיכ דער פריִער פארטאָג אפ דער סלאָבאָדע, אונ שוינ איז דער גאנג זײַנער געווענ שפרינגיק אונ צאפלדיק. דאָס געלע, זשאווערדיק פנימל האָט זיכ פארקרימט אינ א בערייטנ קרומ, א האווײַלע, אונ דאָס געציקלטע קאָל איז אויכ געווענ אזא בעריעדיקס: אָט האָט

ער זיך פאַרשטעלט פאַר אַ צעפּאָלאָכעטער ציג און אָט פאַר אַ שרײַענדיקן, פרײ־אופגע־פונטערטן האָן.

— קר־קאַ־רעקו... איך בין דאָ... קוקאַ־רעקו... אורעמל גײט...

דעם אַלטן אַרציען האָט עס אין דער רעגע אַזש אַ טראָג געטאָן פונעם אָרט. ער האָט פרעסירט דעם בלאָדזאַק, ער איז אומיסנע צוליב אורעמלען אַרויס פון דער קוזניע...

— װאָס איז דאָס פאַר אַ זינגען אינמיטן פאַרטאָג?—האָט דער אַלטער אַרציע זיך צעבײזערט,—דיר פעלט נאָר זינגען?... און דאָס װײַב האָסטו מיט ברױט שױן באַװאָרנט?...
דו האָסט זי שױן אָרום און אַרום באַװאָרנט, אַ יאָ?...

ס׳איז שױן ניט דאָס ערשטע מאָל, װי אורעמל הערט אַזעלכע רײד. געפרוּװט האָט מען אים מוסערן שטענדיק, נאָך אײדער ס׳האָט זיך אים געטראָפן דער אומגליק מיט דער שטוב. נאָר פאַר דער לעצטער צײַט, פון זינט די גוטע פרײַנט זײַנע, די סלאָבאָדער שמײַסער־יונגען, האָבן מיט אים אָפּגעשפּילט אַזאַ שפּיל—זײ האָבן אַ נאַכט נאָכאַנאַנד געשיקערט בײַ אורעמלען אין שטוב און צום טאָג איז אורעמל אָפּגעברענט געװאָרן—ס׳איז געבליבן ניט מער װי אַ האַלבע שטוב—האָט ערשט פון דעמלט אָן אורעמל זיך אַ נעם געטאָן װידער צום טרונק און דאָס װײַב זײַנס האָט ער אױך פון זיך פאַרטריבן—ער זיצט איצט אײנער אַלײן בײַ זיך אין דער האַלב־אָפּגעברענטער שטוב...

האָט עס איצט געערדט װעגן דעם דער אַלטער אַרציע, ער האָט געערדט מיט שטאַרקן פאַרדראָס, ער איז אַפילע גרײט געװען אָנצוקלאָגן אורעמלען פאַר די צװײ פרישע זאַװאָד־לײַט, װאָס האָבן זיך נאָר װאָס באַװיזן אַפן שאָסײ. און מיטן שאָסײ־װעג, האָט מען געזען, קומט צו די געװײסע פאָר: די הױכע עלטערע באַסיע, מיט דער געלאַטעטער שאַל אַף די אַקסלען, און לעבן איר די ייִנגערע שײנדל, װאָס טראָגט די שיך אין די הענט.

— אַ גוט־מאָרגן, באַסיע,—האָט זיך אָנגערופן דער אַלטער אַרציע,—קוק נאָר אָן אָט דעם פאַרשױן... קוק אים נאָר אָן—װעסטו הערן עפּעס שײנס...

ער האָט געערדט צו באַסיען, נאָר געקוקט האָט ער דערבײַ אַף אורעמלען. ער האָט מורא געהאַט, אַז יענער זאָל ניט אַנטלױפן פון קוזניע.

— איך זאָג צו אים נאָר װאָס, צו אורעמלען:—נעם זיך אַראָפּ אַ מוסטער פון באַסיען, זאָג איך צו אים... עפּשער ניט אַזױ האָב איך געערדט צו דיר, אַ, אורעמל, זאָג דו אַלײן...

באַסיע, אַז זי שטעלט זיך אַװעק אָט אַזױ װי איצט אין דער העלער, פאַרטאָגיקער שײַן אַרום אַרציעס קוזניע, װײַזט זיך אױס, אַז זי איז דאָ טאַקע געשטעלט געװאָרן פאַר אַ מוסטער. זי איז הײך געװאַקסן, דער שװערער, גרױסאױגיקער קאָפּ אירער איז נאָר קױם־קױם געװױגן אַראָפּ, דער קרומער אַראָפּפאַל פון די פרײ־געעלטערטע אַקסלען איז פאַרבאַהאַלטן אונטער דער שװאַרצער געלאַטעטער שאַל, און דאָרטן, אונטער דער שאַל, דאַכט זיך, איז פאַרבאַהאַלטן גאָר די לאַסט פון באַסיעס שװערן, מיט פּײַן אָנגעלאָדענעם לעבן. טראָגט זיך אָפּ פון יאָר צו יאָר די געלאַטעטע שאַל, זי דערמאָנט אָן יענע יאָרן, װען באַסיע איז געװען אַ קעכן אין די גװירישע הײַזער—קאַרגע צװײ צענדליק יאָר האָט זי געפּראַצעװעט אַף די טוראָװער גװירים—פון קיך צו קיך. און נאָך ביז איצט, דאַכט זיך, איז באַסיעס שטאַלט ניט געבױגן, די ברײטע אַקסלען אונטער דער געלאַטעטער שאַל האַלטן זיך הײך, װי אָן שום לאַסט...

דער אלטער ארציע, האָט מען געזען, איז פארגליווּט אין באסיען ביז גאָר. ער איז גרייט געווען איר איבערדערציילן אלץ, וואָס האָט פּאסירט מיט אוורעמלען אָט פון זינט ער ארבעט באם פארב-זאוואָד... און זאָל זי דאָרט, באם זאוואָד, טאקע זאָגן, זאָל זי עס איבערזאָגן ווּעמען מע דארף...

נאָר אוורעמלען האָט דאָס, אפּאָנים, ווינציק געארט. האָט ער מיטאמאָל א שטעל געטאָן דאָס פרייליכע פּעניטל אזוי בעריעש, אז איין אויג האָט געקוקט אף דעם אָלטן ארציען, דאָס צווייטע אף באסיען, און מיט זײַן געציקלט קאָל האָט ער א זאָג געטאָן אזוי, אז מע האָט ׀ באלד דערקאָנט, ווי ער קרימט נאָך א פרוי, א געווינערן:

— אוי, מאמעניו, ס'איז מיר שלעכט... אוי, מאמעניו, ס'איז מיר טאָמנינקע... איך וועל מער ניט... מער שוין קיינמאָל ניט...

— טפו זאָלסטו ווערן!—האָט ארציע מיט בייזער א שפּײַ געטאָן, ער האָט מער קיינעם קיין וואָרט ניט געזאָגט און איז ארײַנגעלאָפן צוריק אין דער קוזניע.

און סאמע אין דער צײַט האָט מען דערזען, ווי אנטקעגן מיטן וועג פונעם זאוואָד, קומט אָן א קענטלעכער מענטש, ער איז לײַביק און גרויס, דער טראָט זײַנער איז א צע־חיגסער, א צעהווידעטער, דער גרויסער ברוסט־קאסטן, וואָס איז שטארק צעבלאָזן אינדער־ברייט, שטעלט זיך ארויס ווײַט אף פאָרויס—אין אָט דעם גאנג האָט מען באלד געקאָנט זען, אז דאָס איז אפאנטשוק, דער דירעקטער פונעם פארב־זאוואָד.

— זע נאָר, שיינדל,—האָט זיך אָנגערופן באסיע,—זע נאָר, ווער עס גייט דאָרטן...

און שיינדל האָט שוין אויך געהאט דערקאָנט אפאנטשוקן.

— כאווער אפאנטשוק!...—האָט אף א קאָל גערופן שיינדל,—כאווער אפאנטשוק!...

שיינדל האָט אפגיך ארופגעכאפּט די שיך אף די פיס, זי האָט זיך א יאָג געטאָן צו אפאנטשוקן אנטקעגן... אָט־אָ באלד וועט זי שוין צוקומען צו אים נאָר נאָענט, אָט־אָ באלד וועט זי אים איבערדערציילן אלץ, וואָס זי האָט נאָר וואָס געהערט וועגן אָט דעם אוורעמל קאזיאָנקע... ביזוואנען וועט מען נאָך האלטן באם זאוואָד אזא אויסוווּרף?... ביזוואנען?..

נאָר אפאנטשוק וויל גאָר דאָסמאָל ניט אָנהייבן הערן, וואָס שײַנדל דערציילט.

— זייער גוט, וואָס איך האָב דיך באגעגנט,—זאָגט אפאנטשוק,—זייער גוט...

ער שלעפּט שוין ארויס פונעם בוזעם־טאש א פּאק געקנייטשטע פּאפירן, ער קלײַבט זיי איינציקווײַז איבער, איינס נאָך איינס לייגט ער זיי אריבער פון איין דלאָניע אף דער אנדערער, ביז ער געפינט דאָס, וואָס ער דארף.

— נא, זאווקאָם, לייען דורך...—גיט ער א שטרעק אויס שיינדלען א שמאָל באשריבן פּאפירל.

און איידער שיינדל הייבט נאָך אָן לייענען, זאָגט ער שוין אויס, וואָס אין־פּאפיר יענעם שטייט.

— מע רופט מיך אין צענטער...—זאָגט אפאנטשוק,—דער אינסטרוקטער האָט אונדז דאָרטן שוין צוגעגרייט די עמעסע באָמבע... איבערפירן דעם זאוואָד אף דאָנבאס הייסט מען אונדז... נו, וואָס־זשע זאָגסטו איצט, זאווקאָם, וואָס זאָגסטו איצט?...

שיינדל איז אין זאווקאָם ערשט דעם אנדערן כוידעש און געהערט האָט מען זי ריידן פאר דער צײַט נאָר איינמאָל—דעמלט, ווען ס'איז ארויפגעקומען צום זאוואָד דער אינ־זשענער, דער אינסטרוקטער. נאָר אפאנטשוק געדענקט יענעם טאָג נאָך ביז איצט, ער איז גרייט דערמאָנען שיינדלען אלץ, וואָס זי האָט דעמלט אף דער פּראָדוציר־בעראטונג גערעדט... נו, יאָ,—דערמאָנט איר אפאנטשוק,—זי איז דאָך געווען פון די, וואָס האָבן

זיך פאַרגלױבט אינעם אינסטרוקטער. און דעם אַלטן קאָפּיטקאָ איז זי אויך דעמלט באַפאַלן מער ווי אַלע — אַלײן קאָן מען דאָ גאָרניט ניט אופטאָן, — האָט זי געזאָגט דעמלט, — מע דאַרף זיך אײַנגאַנצן פאַרלאָזן אַף דעם געלערנטן אינזשענער, דעם אינסטרוקטער... נו, איז חאָס־זשע װעסטו זאָגן איצט, זאַווקאָם, וואָס וועסטו זאָגן איצט?...

איצט, זעט מען, פילט זיך שיינדל טאַקע שולדיק, גאָר שולדיק. עפּעס חאָלט זי חעלן באַלד װענן אָט דער שולד אירער זאָגן, נאָר הינטן, ארום איר, הערן זיך שוין טריט, עס קומט צו באַסיע, עס רוקט זיך שוין צו מיט זײַן שפּרינגיקן, טענצלדיקן טראָט אַװרעמל „קאַזיאָנקע“. שטיקט שיינדל אײַן זיך דאָס שווערע, ברוסטיקע קאָל אירע, זי שטיקט די חערטער, זי ברעכט זיי, אָט ווי זי ברעכט דערבײַ די פינגער פון ביידע הענט, חאָס זײַנען פאַרקלעמט איינע אָן דער אַנדערער.

אַפּאַנטשוק האָט שוין באַמערקט אָט דעם באַקאַנטן אָנפאַל פון שיינדלס שטאַמלען, ער חאָלט װעלן איצט זאָגן שיינדלען א װאַרעם װאָרט. נאָר קיין צײַט צו ריידן איז ניטאָ שוין. עס הערט זיך שוין פונעם זאַװאָד דער הודאָק, וואָס רופט צו דער אַרבעט שיינדלס װאַכטע.

— נו, נו, גענוג, שיינדליא, גענוג, — גיט א זאָג אַפּאַנטשוק, — ביסט ניט שולדיק שיינדליא... ביסט נאָך יונג...

און ריידנדיק אַזוי, נעמט ער אָן מיט זײַנע גרויסע צוויי דלאָניעס שיינדלס שפּיציקע, מאָגערע אַקסלען, ער גיט זיי א קערעװע אויס אַזוי, אַז שיינדל שטעלט זיך אַװעק מיטן פּאָנעם צום זאַװאָד...

— גיי, שיינדליא, גיי... — גיט א זאָג אַפּאַנטשוק, — גיכער גיי... דו הערסט: מע רופט...

6

ס'איז געשען אַזוי.

גאָר פרי, די באַנאַכטיקע װאַכטע איז נאָר װאָס אַראָפּ פון דער אַרבעט — חער עס ניט נאָך ארום אײַנגעריכט אין דער פאַרב, וואָס ציט אַריבער, ווי א צווייטע הויט, אי די הענט, אי דאָס פּאָנעם, װער עס שטייט שוין אונטערן װאַרעמען „דוש“ און טרײַבט אַראָפּ פונעם נאַקעטן לײַב מוטנע רישקעס, רויטע, ווי בלוט — און פלוצים דערחויסט מען זיך, אַז אַפּאַנטשוק, דער דירעקטער, איז די נאַכט געקומען פון „צענטער“. ער זיצט איצט בא זיך אינעם קליינעם קאַבינעט, און ניט ער איינער, נאָר א פולער קאַבינעט מיט מענטשן זיצן איצט און באַטראַכטן די נײַס, וואָס דער דירעקטער האָט געבראַכט פון דער הויפּט־שטאָט.

יענעם אינדערפרי איז מען צום דירעקטער אין קאָנטאָר געגאַנגען פון אַלע זאַװאָדישע ווינקלען. מע האָט געשפּאַנט אַהער גלײַך פון אונטערן װאַרעמען „דוש“, אַנדערע זײַנען צוגעקומען נאָך גאָר אומגעװאַשענערהייט, מע האָט זיך אויסגעשטעלט בינטלעכװײַז און עמיץ־ווער האָט שוין איבערגעגעבן דעם שלעכטן גרוס, וואָס איז דאָסמאָל געבראַכט געוואָרן פונעם „צענטער“.

דער גרוס פונעם „צענטער“ האָט געמוזט זײַן ניט קיין פריילעכער. מע האָט עס געזען אָן דעם, ווי אַפּאַנטשוק האָט זיך פאַרזאַמט בא זיך אינעם קליינעם קאַבינעט, ער איז אָפּגעזעסן דאָרטן א שטיק צײַט, נאָכדעם האָט ער פלוצים אָנגעהייבן אײַלן, ער האָט פאַרנומען מיט זיך דעם כאַווער פעדיא און ביידע זײַנען זיי אַוועק דורך דעם הויף צום זאַװאָד־טויער.

— אפאנטשוק, ווהין לויפסטו?...—האָט מען אָנגעהייבן נאָכשרייַען, אז מע האָט איש דערזען אפן הויף.

— אפאנטשוק, אנטלויף ניט...

— זאָג עפעס א וואָרט, אפאנטשוק...

נאָר אפאנטשוק האָט ניט געוואָלט אפ קיין רעגע אָפליינגן דעם גאנג אין פארט־קאָם אריַין.

— ער וועט איבערגעבן אלץ, ער—האָט אפאנטשוק געטיַיט אפ שטרייכן, דעם געהילף־דירעקטער, וואָס איז אויך נאָר וואָס געקומען מיט אפאנטשוקן פון דער הויפט־שטאָט.

שטרייך איז דעם אינדערפרי געווען גאָר אופגעמונטערט. ארויפגעקומען איז ער צום זאוואָד דאָסמאָל גליַיך פון דער באן, איז ער נאָך געווען אינגאנצן באהויכט מיטן אָטעם פונעם „צענטער", ווו ער האָט אקאָרשט פארבראכט בא א וואָך ציַיט, ער האָט אפילע ניט באוויזן ארויפצונעמען פונעם לאצ די צייכנס פון די צוויי פאקולטעטן, וואָס ער האָט אמאָליקע יאָרן געענדיקט. דער עמאל־צייכן האָט געגלאנצט אנטקעגן דער גאנצפרייַקער זון און פונקט אזוי האָט נאָך געגלאנצט דער אָקאָרשט־געקומענער געהילף־דירעקטער שטרייך.

שטרייך האָט זיך, וויַיזט אויס, געקליבן דערציילן אסאך און גענוי. ער האָט זיך ארויסגערוקט אפ א זוניק אָרט, לעם דעם סאמע ארויסגאנג פונעם קאנטאָר. געשטעלט האָט ער זיך דערביַי אפ א באנק, אזוי אז די ווערטער זיַינע זאָלן שוועבן איבער אלע־מעס קעפ... נאָר דער אוילעם איז געווען מיד פון דער באנאכטיקער וואכטע. מע איז באלד געוואָרן אומגעדולדיק.

— רייד צו דער זאכ!... האָט עמעצער א מורמל געטאָן דער ערשטער.

— קלאָרע רייד זאָל מען הערן!—האָט א צווייטער א זאָג געטאָן שוין גאָר אפ א קאָל.

— זאָג: מיר האָבן א זאוואָד דאָ, צי ניין?..

— נאָר איין וואָרט זאָג: יאָ אָדער ניין...

שטרייך האָט דעם אינדערפרי אזוי געשיַינט, ער איז געווען אזוי פארזיסט פון דער קארגער וואָכ ציַיט, וואָס ער האָט פארבראכט אין דער הויפט־שטאָט—אפילע די אומגעדולדיקע רייד פון דער באנאכטיקער וואכטע האָבן אים איצט ניט געערגערט.

— גערעכט... גערעכט... — האָט שטרייך א שאָקל געטאָן מיטן גלאט־פארקעמטן קאָפּ און מיטן צייכן פון די צוויי פאקולטעטן—מירן ריידן נאָך צו דער זאך אצינד... נאָר יאָ אָדער ניין.. יאָ אָדער ניין...

און געהאלטן האָט עס אין זיַינע רייד גאָר בא „ניין". ס'האָט געהאלטן דערביַי, אז קיין באן־קאָליע וועט מען אין דער נאָענטסטער ציַיט נאָך קיין טוראָוו ניט דורכפירן... דאָס איז נאָר וואָס טאקע קלאָר געוואָרן אין „צענטער": קיין באן וועט נאָך טוראָוו אזוי גיכ ניט האָבן... און אז קיין באן איז אין טוראָוו ניטאָ און קאָן אייגענע רודע פארמאָגנס טוראָוו אויך ניט—איז ווי קאָן מען זיך דאָ שטעלן בויען א גרויסן פארב־זאוואָד?.. ווי קאָן עס דערלאָזן די מענטשלעכע לאָגיק — האָט געפרעגט אינעם נאָמען פונעם „צענטער" דער געהילף־דירקטער שטרייך—ווי קאָן עס דערלאָזן דער געזונטער פארשטאנד?..

— רודע איז דאָ! רודע איז ארום טוראָוו פאראנען!—האָט זיך אריַינגעריסן דער אלטער קאָפּיטקאָ מיט זיַין הייזעריקלעכ קאָל.

— שוויַיג, קאָפּיטקאָ, שוויַיג...—האָט מען געבעטן פונעם אוילעם.

נאָר דאָ האָט זיך פלוצים אריַינגעמישט איינער א מענטש פונדערזיַיט, א מענטש, וואָס אפ זיַין וואָרט האָט זיך נאָר קיינער דאָסמאָל ניט גערעכט.

— זאָל רײדנ קאַפּיטקאַ!.. קאַפּיטקאַ זאָל רײדנ!׳.—האָט דער מענטש א זאָג געטאָנ מיט אזא שווערער, געמביקער שטימע, אז אלע, וואָס זײַנענ געשטאַנענ לעמ קאנטאָר, האָבנ זיך אומגעקוקט.

— ווער איז דער?...

— ווער האָט זיך עס אזוי פארבענקט נאָך קאַפּיטקאַ?..

— היי, לאריאָנ, דאָס ביסטו?..

— זאָג, וואָס האָט עס דיר ערשט א ביס געטאָנ, זאָג..

מע איז געשטאַנענ, ווי פריִער, ארום שטרייכנ, מע האָט צוגעהערט, וואָס דער געהילפ־דירעקטער דערציילט פונ דער הויפּט־שטאָט, נאָר ווער־ניט־ווער האָט זיך שוינ געהאט אָפּגערוקט אַנאַזײַט, אהינ, ווו ס׳איז געשטאַנענ דער הייכער, בערדיקער מאנ לאריאָנ. א פּאָר מאָל האָט צום קאנטאָר זיך דערטראָגנ לאריאָנס שווערע געמביקע שטימע און ווידער האָבנ זיך אלע פּלוצים אומגעקוקט זיך אהינ, צו לאריאָנס זײַט.

— ווער וויל אָט דער לאריאָנ?..

— ווער שרײַט עס דאָרט וועגנ דער טוראָווער רודע?..

— ער ווייסט דאָס אָרט, ווו ס׳ליגט די טוראָווער רודע?...

— דאָס פארבאָרגענע אָרט ווייסט ער?...

— נו־זשע, רייד, לאריאָנ, רייד...

אפילע דער געהילפ־דירעקטער שטרייך איז גרייט געווענ אָפּצוּוואַרטנ ביז לאריאָנ וועט ארויס מיט קלאָרע רייד. שטרייך איז אפ א ווײַלע אראָפּ פונ דער באנק, ער האָט א שטעל געטאָנ איינעמ א טראָט צו לאריאָנענ אנטקעגנ.

— רייד, לאריאָנ, רייד,—האָט שטרייך פונדערווײַטנס צוגעשאָקלט מיטנ גלאַט־צעקעמטנ קאָפּ זײַנעמ.

נאָר אז לאריאָנ האָט זיך שוינ אפילע צערעדט, זײַנענ עס אויך געווענ שווערע, געדיכט־פארקנאָטענע רייד. אפּאָנעמ, ער האָט זיי געטראָגנ אינ זיך, אָט די רייד, ניט איינ יאָר, ער האָט זיי יאָרנלאנג געפּרעסט מיט זײַנ פארהארטעוועטנ שווײַגנ, איז אים איצט ניט גרינג געווענ שוינ ארויסצוקריגנ דאָס לאנג־פארשטיקטע וואָרט, ווי פונ אונטער א שווערנ שטיינ האָט ער געצויגנ דאָס וואָרט...

— ווארט נאָר, ווארט,—האָט זיך א נעמ געטאָנ צו לאריאָנענ דער געהילפ־דירעקטער שטרייך,—עפּעס רעדסטו אזוינס, וואָס מיר דארפנ עס וויסנ... נאָר פּלאָנטער ניט, לאריאָנ... ענטפער נאָר אפ מײַנע פראגעס... דו האָסט געבראכט פונ דער וואָלגע א טאטנ, זאָגסטו?... דײַנ אייגענעמ טאטנ... נו, גוט... דאָס ווײַב דײַנע האָט געהייסנ פּיאָקלע?... אויך גוט... ווער פונ זיי איז געשטאָרבנ—וויל איך וויסנ... ביידע גלײַך, זאָגסטו?... ביידע גלײַך, זאָגסטו, האָסטו באגראָבנ אפ א ליידיקנ פלאצ ארום שפּיטקעווער בארג?... נאָר פארוואָס־זשע עפּעס אפ א ליידיקנ פלאצ? פארוואָס ניט אפ קיינ צווינטער?... אהא, איך פארשטיי שוינ... דו ביסט נאָך דעמלט ניט געווענ קיינ באזעסענער... דו האָסט נאָך דעמלט, זאָגסטו, געוואנדערט איבער דער טוראָווער געגנט... נו, נו, גוט, איך פארשטיי... ניינ, איך פארשטיי שוינ ווידער ניט... איך זאָג דאָך דיר, לאריאָנ, איך פארשטיי שוינ ניט... אז דו ביסט ניט קיינ היגער, איז ווי קומסטו וויסנ, וואָס עס הייסט אזוינס רודע?... ווי קומסטו זײַנ א מייװנ אפ רויטנ סוריק?... ווו איז דאָ די לאָגיק? ווו איז דער געזונטער פארשטאנד?...

ניט די באליבטע לאָגיק זײַנע און ניט דעמ געזונטנ פארשטאנד האָט שטרייך יענעמ אינדער־רי ניט געקאָנט ארויסבאקומענ פונ לאריאָנס שווערע רייד. ער איז אָזוי טאקע

מיט גאָרנים אוועק דעמלט, דער געהילף־דירעקטער שטרייכ. נאָר מיט לאַריאָנען האָט מען שוין נאָכדעם געהאט צו טאָן באַם זאַוואָד טאָג נאָך טאָג. מע איז געגאַנגען צו דער האַנאָנעסקע פֿון אַלע זאַוואָדישע צעכן, מע האָט זיך נאָכגעפֿרעגט בא לאַריאָנען, וויאַזוי איז ער עס אָנגעקומען אַהער אין דער טוראָווער געגנט, און וואָס אַזוינס ס'האָט פּאַסירט מיט אים אַרום שפּיטקעווער באַרג האָט מען אויך געוואָלט וויסן...

— זאָג, לאַריאָן,—האָט מען זיך נאָכגעפֿרעגט,—דו האָסט אַליין טאַקע אָפּגעריכט דײַן געשטאָרבענע ווײַב—אָט ווי א גאַלעך טוט?...

— און דעם פּאָטער דײַנעם האָסטו אויך דאָרט באַגראָבן אָן א גאַלעך?...

— דו האָסט אַליין טאַקע געגראָבן פֿאַר זיי ביידן די גרוב?...

— און דו האָסט געזען דערבײַ, אַז עס ליגט דאָרט טוריק?...

— איז וואָס־זשע שווײַגט מען?... פֿאַרוואָס שווײַגט עס דער אַלטער קאָפּיטקאָ?...

נאָר קאָפּיטקאָ האָט ניט געשוויגן, קאָפּיטקאָ האָט אופֿגעהערט שווײַגן נאָך דערמזעלבן אינדערפֿרי, ווען דער דירעקטער איז געקומען צופֿאָרן פֿון דער הויפּט־שטאָט. נאָך דעמלט האָט קאָפּיטקאָ גאָר שאַרף זיך צעווערטלט מיט שטרייכן, ס'איז דעמלט דערגאַנגען צו א קריג מיט אַפּאַנאַשוקן אויך, וואָרעם ביידע—אי דער געהילף־דירעקטער שטרייכ, אי אַפּאַנאַשוק—האָבן זיך געהאַלטן פֿאַר איינס; דער צענטער שיקט א נײַעם אינסטרוקטער—האָבן זיי גערדרונגען—מוז מען וואַרטן, ביז עס וועט צוקומען דער נײַער אינסטרוקטער...

— גענוג געוואַרט שוין, גענוג...—האָט געשריִען מיט זײַן הייזעריקלעך קאָל דער אַלטער קאָפּיטקאָ.

און מיט לאַריאָנען האָט ער אויך גערעדט הייך, אַף א קאָל, אַז אַלע זאָלן הערן.

— דו וועסט גיין מיט מיר צו דעם שפּיטקעווער באַרג,—האָט ער אָפּגערעדט מיט לאַריאָנען,—דו וועסט מיר ווײַזן די גרוב דײַנע... דאָס אָרט, ווו דו האָסט געזען טוריק, וועסטו מיר ווײַזן... און זיי זאָלן דאָ וואַרטן... זיי וועלן זיך אַף עפּעס דערוואַרטן...

און מע האָט זיך באַם זאַוואָד טאַקע אײַנגיכן דערוואַרט. ביידע מיטאַמאָל זײַנען זיי פֿאַרשוווּנדן: אי דער היציקער קאָפּיטקאָ, אי דער שווײַגיקער, שווער־באַדאַכטער מענטש, לאַריאָן. ביידע אין איין פֿאַרטאָג זײַנען זיי אַרויס פֿון טוראָוו מיט יענעם זײַטיקן וועג, וואָס פֿירט צום שפּיטקעווער באַרג...

7

אַרום האַלבן טאָג. דער שאַרפֿער צוג־ווינט, וואָס ציט נאָך פֿון אינדערפֿרי צווישן די פּעלזיקע טײַך־ברעגן, איז נאָר וואָס געשטילט געוואָרן. ווערט געשטילט אויך דער רויך פֿונעם פֿאַרב־זאַוואָד, וואָס שטייט ניט ווײַט אַרום טײַך. איצט איז שוין דער רויך ניט צעוויגט, ניט צעפֿלאַטערט, ער טראָגט זיך שוין ניט ווי א לאַנגע גריווע פֿון א ווילד־צעפֿלאָכטענע פֿערד—איצט איז דער רויך פֿונעם זאַוואָד־קוימען שטײַף און געדיכט, ער פֿאַרקלײַבט זיך אַלץ מער אינדערהייך, ביז עס קנעט זיך פֿון אים ביסלעכווײַז אויס א שוואַרצער, מיט בלוי אַרומגעזוימטער וואָלקן.

און באַגלײַך מיט דעם וואָלקן—עטוואָס נאָר בא דער זײַט—קנעט זיך אינדערהייך נאָך אַן אַנדערער, א ברוין־רויטער וואָלקן. ער קנעט זיך אויס פֿונעם שטויב, וואָס שפּאַרט דורך אַלע אַרויסגאַנג פֿונעם צעפּראַלטן פֿאַרב־זאַוואָד. איין וואַנט פֿונעם פֿאַרב־זאַוואָד איז א געגלאָזטע, זי הענגט אַף זאַוויעסעס, גיט מען א רוק אָף די וואַנט, מע

לאָזט אַרויס דעמ שטויב, װאָס שיט אָנ אופהער פונעמ צעמאָלטנ, צעריבענעמ סוריק—איז דערפאַר דער שטויב אַזוי מעליק אונ רויט, אונ רויט איז אויכ דער שװערער שטויב־װאָלקנ, װאָס הענגט הויכ איבערנ פאַרב־זאַװאָד.

ס׳איז אַרומ האַלבנ טאָג. דער שאַרפער צוג־װינט אפּנ טײַכ איז געשטילט געװאָרנ. װערט געשטילט אויכ די לופט איבערנ פאַרב־זאַװאָד, מע זעט איצט אָנ, װי עס הענגענ אינדערהייכ די צװיי פאַרשיידנ־קאָלירענע װאָלקנס, זיי הענגענ שטיל, װי צװיי גרויסע לופט־באַלאָנעס, װאָס װיגנ זיכ, צוגעפעסטיקטערהייט, אפ איינ אָרט...

אונ אינעװייניק, אינעמ פאַרב־זאַװאָד, הודעט עס אָנ אופהער. דער האַרטער שטיינ יקער סוריק, באַלד װי ער װערט נאָר געבראַכט פונעמ הויפ, פאַלט ער אַרײַנ אינ די שמאָלע העלדזער פונ דער דרויבער־מאַשינ, נאָכדעמ גיט עס אימ א טרײַב אונטער די סקריפּנדיקע מילשטיינער—הערט מענ, װי עס האַקט זיכ, עס ברעכט זיכ דער פאַרהאַרטעװעטער סוריק, ער שיט מיט מעליקנ שטויב, אונ שיט מיט שטיינ־ברעקלעכ, װאָס קלאַפּנ אויס א שװערנ, קנאַלנדיקנ דרויב־געקלאַנג אפ דעמ בלעכ פונ דער דרויבער־מאַשינ...

שטיל איז נאָכ אַרומ די אויװנס. אהער, אינ דעמ שטאַרק־אָנגעװאַרעמטנ צעכ, װו מע טריקנט די פײַכטלעכע אָכרע, דערלאַנגט דאָס סקריפּענ פונ די מילשטיינער װייניקער, דאָס קנאַלנ פונ דער דרויבער־מאַשינ װערט פאַרטויבט אונ פאַרשלונגענ אינ די ברייטע, געמויערטע אויװנס—איז דאָ אַלעמאָל שטילער, מע קאָנ דאָ הערנ, װאָס א מענטש רעדט. אונ אָט אהער האָט זיכ עס אָנגעהייבנ באַװײַזנ דער נײַער אינסטרוקטער סובאָטינ, װאָס איז ערשט מיט א פּאָר טעג צוריק אַראָפּגעקומענ צו דעמ טוראָװער פאַרב־זאַװאָד.

סובאָטינענ, דעמ נײַעמ אינסטרוקטער, קאָנענ באַמ זאַװאָד נאָכ ניט אַלע. אָבער דאָ, אינ אויװנ־צעכ, האָט מענ געװאָרפנ אַנ אויג אפ אימ נאָכ פונ דער ערשטער מינוט אָנ. מע האָט באַלד באַמערקט, אַז דער נײַער אינסטרוקטער איז ניט קיינ גװאַר. אַלע װײַלע, אַז ער גיט א רודער מיט די ברייט־צעבלאָזענע װאָנצעס—ער שמעקט אַרומ, צי איז ניטאָ קיינ פײַכטקײַט אינ דער אָקאָרשט־געטריקנטער אָכרע, כאַפּט אימ אָנ א הוסט פונ דעמ צעפּאַליעטנ פאַרב־שטויב, ער גיט א װאָרפ מיט די בייניקע אַקסלענ אַרופ, אינדערהייכ, גאָר אויכ דעמלט, זעט מענ, דערלאַנגט ער דעמ דירעקטער אַפּאַנטשוקנ קוימ־קוימ העכער פונעמ עלנבויגנ... אונ א טראָט איז באַ דעמ נײַעמ אינסטרוקטער אויכ ניט קיינ זיכערער: בייסנ גייִנ לייגט ער זיכ אַרופ מיטנ גאַנצנ גופ אפ די שמאָלע נעװער פונ די שפּיציקע שיכ זײַנע—אָט װו עס זאָל אימ ניט אויסקומענ גייִנ, דאַכט זיכ שטענדיק, אַז ער טאַפּט ערשט דעמ װעג.

מיט אָט דעמ שװאַכנ, ניט־זיכערנ טראָט זײַנעמ איז ער באַלד נאָכ זײַנ אָנקומענ, דעמ ערשטנ טאָג, אויסגעגאַנגענ אַלע צעכנ פונעמ גרויסנ זאַװאָדישנ קאָרפּוס. מע האָט געהערט, װי ער האָט זיכ נאָכגעפרעגט אפ דעמ טעכנישנ אָנפירער, דעמ אַלטנ קאָפּיטקאָ... נאָר קאָפּיטקאָ איז דאָכ גאָר ניט געװענ הי. קאָפּיטקאָ, האָבנ אַלע געװוּסט, האָט זיכ אײַנגעשפּאַרט, ער האָט ניט געװאָלט קומענ צומ זאַװאָד אהער פריִע־, איידער ער װעט ניט אופזוכנ אַרומ שפּיטקעװער באַרג דאָס פאַרבאָרגענע אָרט, װו עס ליגט טיפ אינ דער ערד דער רויטער סוריק...

האָט זיכ קאָפּיטקאָ פאַרזאַמט אַרומ שפּיטקעװער באַרג אונ דער אינסטרוקטער סובאָטינ גייט דערװײַל אַרומ איבער אַלע זאַװאָדישע צעכנ, ער גייט אַרומ אַזוי איינ טאָג,

א צווייטנ—אָט איז שוינ הײַנט דער דריטער טאָג, ווי אפּאַנטשוק, דער דירעקטער, פירט ארום דעם נײַעם אינסטרוקטער איבערנ זאוואָד...

... אפּאַנטשוק, זעט מענ, איז הײַנט זייער דערוואַרעמט: אי פונ דער היץ אינעם אויוונ־צעכ, אי פונ די רייד, וואָס עס קומט אים אויס הערנ פונעם נײַעם אינסטרוקטער. אלע ווײַלע, אָט ווי נאָר דער אינסטרוקטער עפנט דאָס מויל, ער גרייט זיכ ערשט עפּעס זאָגנ, גיט זיכ שוינ אפּאַנטשוק א בייג אָנ פונ זײַנ הייכ. ווי א טויבער, שטעלט ער אונ־טער צום אינסטרוקטערס ליפּנ זײַנ גרויסנ האָריק־באוואַקסענעם אויער, אונ ער כאַפּט, ער שלינגט יעדעס וואָרט, וואָס קומט ארויס פונ סובאָטינס מויל.

אונ סובאָטינ רעדט דאַפקע גאָרניט געײַלט. אינ זײַנ ריידנ איז ער פּונקט, ווי אינעם גאַנג: ער טאַפּט ערשט דעם וועג. מע הערט ווי ער פּרעגט זיכ נאָכ באַם דירעקטער:

— אונ ווי וועט עס זײַנ מיטנ סוריק?...

— מיט סוריק זײַנענ מיר באוואָרנט—ענטפערט אפּאַנטשוק,—סוריק וועלנ מיר קריגנ ארום שפּיטקעווער בארג...

— אונ די אָכרע, האָט איר נעכטנ געזאָגט, וועט איר אויכ באַציִענ פונעם שפּיטקע־ווער בארג?...

— נו, יאָ, אזוי האָב איכ טאַקע געזאָגט...

— מע וועט דאַרפנ א גראָב טאָנ... מע וועט דאַרפנ א קוק טאָנ, וואָס איז דאָס פאַר א שפּיטקעווער בארג...

אפּאַנטשוק, זעט מענ, איז זייער צעפרידנ. דער נײַער אינסטרוקטער גלויבט, הייסט עס, ער גלויבט אויכ אינעם שפּיטקעווער בארג...

נאָר אָט ווערט פּלוצים די פרייד אפּאַנטשוקס אינגאַנצנ פאַרשטערט.

— עפּעס גלויבט זיכ מיר ניט אינ אײַער שפּיטקעווער בארג... טוט א זאָג פּלוצים דער אינסטרוקטער סובאָטינ.

זאָגנ זאָגט ער עס נאָכ ניט אינגאַנצנ אפ זיכער, ער טאַפּט ערשט דעם וועג.

— מיר דוכט, כאַווער אפּאַנטשוק, איר באַנעמט ניט ביזנ גרונט דעם פינפיאָריקנ פּלאַנ—רעדט דער אינסטרוקטער—איר פאַרגעסט, וואָס פאַר נישטיקע מאַסשטאַבנ איר האָט ביז אהער געהאַט, כאַווער אפּאַנטשוק?... א זאוואָד — א פּיצעלע, א פּראָדוקציע — הוילע ברעקלעכ אונ פּיצלעכ... אונ פונ אײַער שפּיטקעווער בארג קלײַבט איר זיכ אויכ מיסטאָמע ארויסצוקריגנ אמאָל א לויט אָכרע, אמאָל א לויט סוריק... איר וועגט אלצ אפּנ לויט, כאַווער אפּאַנטשוק... איר פאַרשטייט ניט דעם פינפיאָריקנ פּלאַנ, איר באַנעמט אים ניט.

אפּאַנטשוק, אז ער דערהערט אָט די רייד, ווערט ער טכילעס אזוי פאַרגאַפּט, ער שטעלט אזוי אָנ אפּנ אינסטרוקטער דעם בליק,—ווי צוויי פאַרגליווערטע בראָנזענע קײַלע־כער שאַרנ זיכ ארויס די גרויסע שוואַרצאַפּלענ אפ זײַנ ברייטנ פאַרוואַקסענעם פּאָנעם. נאָר לאַנג וועט עס אזוי בא אפּאַנטשוקנ ניט דויערנ. ער באַמערקט, ווי די ארבעטער פונעם אויוונ־צעכ הערנ זיכ צו צו די רייד, גיט פּלוצים א גיי דורכ א וואַרעמער אָטעם איבערנ גאַנצנ לײַב, ער פילט זיכ שוינ ניט אונטער פיר אויגנ מיטנ נײַעם, אָקאָרשט־געקומענעם אינסטרוקטער, עפּעס האָט אים שוינ געשטאַרקט אינ דער רעגע.

— איר הערט, כאַווירימלעכ, איר הערט, וואָס מע זאָגט דאָ אפ אײַער דירעקטער—גיט א זאָג אפּאַנטשוק—א טאָעס געהאַט, כאַווירימלעכ... א טאָעס האָט איר געהאַט, וואָס איר האָט מיר געהייסנ ווערנ א דירעקטער...

אפּאנטשוק איז אנ ארויסגערוקטער ארבעטער—דאָס געדענקענ באם פאַרב־זאַוואָד אַלע, נאָר ניט דער אינסטרוקטער סובאָטינ. פאַר די דרײַ טעג, וואָס ער גייט ארום מיטנ דירעקטער פונעם פאַרב־זאַוואָד, האָט עס מיט סובאָטינענ שוינ געטראָפנ ניט איינמאָל: ער פאַרגעסט, ווער עס איז אָט דער גרויסער, לײַביקער אפּאנטשוק, וואָס שפּאַנט די גאַנצע צײַט ארום אים. דערפילט זיכ איצט דער אינסטרוקטער ווי שולדיק, ער וויל עפּעס פאַרכאַפּנ, ער ווענדעט זיכ גלײַכ צו די ארבעטער, וואָס שטייענ צעשטעלט בא די אויוונס.

— ניינ, ניינ, כאַווײרים, קיינ טאָעס האָט איר מיט אײַער דירעקטער ניט געהאַט... א דירעקטער איז ער, דער כאַווער אפּאנטשוק, ניט קיינ שלעכטער... א יערושע איז בא אונדז נאָר א שלעכטע... גאַלע נישטיקע, קליינע זאַוואָדלעכ... ס'איז ניט געווענ בא וואָס זיכ צו לערנענ... ניט אזוי דענ, כאַווער אפּאנטשוק, ניט אזוי?...

איצט קריגט שוינ דער כאַווער אפּאנטשוק זײַנ געוויינלעכנ קוק—די בראָנז־קאָלירענע אויגנ פליסנ שוינ ווידער מיט גלאַנצ און מיט שימער—איצט קאָנ ער זיכ שוינ אפילע דערמאָנענ, וואָס ס'האָט ניט לאַנג ערשט פּאַסירט מיט אים, אפּאנטשוקנ אַליינ. ער ציט אפילע פאַר אנ איידעס שײַקע דעמ געוועזענעמ מוליער, וואָס שטייט און הערט צו דעמ שמועס.

— אָט זאָג, שײַקע, אַליינ, ניט אזוי איז עס געווענ דעמאָלט, זאָג!.. איכ קומ ארײַנ אהער אינעמ אויוונ־צעכ, איכ זע, ס'איז דאָ קיינער ניטאָ... ארום און ארום איז שטיל.. נאָר איינ שײַקע פאַרקעט זיכ עפּעס באַם אויוונ... שײַקע, פרעג איכ אים, דו הערסט?— וואָס זאָגט ער, זאָל איכ הערנ?... איכ הער, דאַכט זיכ, גאָרניט...—אָטאָ דאָס איז דער אומגליק, זאָג איכ, וואָס דו הערסט טאַקע גאָרניט...—וואָס־זשע פאָרט זאָג איכ, וואָס דו הערסט טאַקע גאָרניט...—וואָס־זשע פאָרט זאָל איכ הערנ אזוינס!.. פרעגט ער ווידער מיר, שײַקע. דו הערסט ניט, ווי דער זאַוואָד אונדזערער שלאָפט?—פרעג איכ אים... אומעטום, איבערנ גאַנצנ לאַנד, זאָג איכ, ראַשט שוינ, אומעטום, זאָג איכ, פאַרלייגט מענ שוינ א גרויסע רישטעוואַניע, מע הייבט שוינ אָנ עפּעס טאָנ,—און בא אונדז, זאָג איכ, שלאָפט מענ...

— עמעס, עמעס...—כאַפּט אונטער דעמ דירעקטערס ווערטער שײַקע פעסטונ, דער אמאָליקער מוליער.

... און דער אינסטרוקטער איז שוינ דערוױַל ניט געסטײַעט. ערגעצ איז ער שוינ אוועק ווײַטער איבערנ זאַוואָדישנ קאָרפּוס, ער גייט ארום איצט אינעמ שכײנישנ צעכ, ער קוקט זיכ אײַנ אינ די מילשטיינער, ער פאַרגלײַכט זיי מיט די געמעלנ און פּלענער, וואָס ליגנ בא אים אינעם קליינעם רענצעלע...

8

און דאָס זאַוואָד־לעבנ איז דערווײַל געגאַנגענ זײַנ שטענדיקנ גאַנג...

מיטיק־צײַט, ווענ די באַסאָגיקע וואַכטע האָט נאָרוואָס געהאַט אָפּגעעסעמט פונעמ שווערנ פאַרב־שטויב—איטלעכער איינער האָט באַקומענ דורכנ זײַטיקנ קאָנטאָר־פענצטערל זײַנ פרישע פלאַש מילכ און טאַקע דאָ, לעמ קאָנטאָר, האָט מענ זיכ געאײַלט, וואָס גיכער דורכצווצענ מיט דער מילכ דעמ פאַרשטויבטנ, פאַרטריקנטנ גומענ—האָט דעמאָלט, ווי שטענדיק אינ דער צײַט, א פראַל אופ געטאָנ דער הויכער זאַוואָד־טויער און אפּנ הויפ איז ארײַנגעפאָרנ מיט א שטאַרקנ קלונג פונ זײַנ וועלאָסיפעד־גלעקל דער כאַווער פעדיא.

געקלונגען האָט דער כאָווער פעדיא אַ צײַט נאָכאַנאַנד, ער האָט דערבײַ פאַרלאַנג־
זאַמט דעם גאַנג פונעם װעלאָסיפּעד, מיט איין האַנט האָט ער געקערעװעט דעם רודער
און מיט דער אַנדערער געטײלט צװישן די זאַװאָד־אַרבעטער די פרישע צײַטונגען, װאָס
ער האָט אַלע װײַלע אַרויסבאַקומען פונעם גרויסן לעדערנעם בײַטל, צוגעקרעמפּעװעט
אונטן, באַם װעלאָסיפּעד־זעסל.

די מיטיק־האַפּסאָקע איז שוין באַלד געװען אויס און דער גרויסער לעדערנער בײַטל
איז נאָך אַלץ ניט געװען אויסגעליידיקט. פעדיא האָט שוין אַפילו געפּרוּװט אַ טרײַב טאָן
דעם װעלאָסיפּעד זײַנעם גיכער, ער האָט זיך צעלאָזט זוכן איבער אַלע זײַטיקע הויף־
װינקלען, װוּ די אַרבעטער זיצן געװײנלעך אין דער צײַט מיטן איבערבײַסן אין די הענט־
נאָר די, װעמען ער האָט געדאַרפט, האָט דאָרט פעדיא ניט געפונען. ס'איז געװען קלאָר,
אַז עטלעכע צײַטונגען װעלן שוין װידער בלײַבן סטאַרטשען אינעם לעדערנעם בײַטל.

פאַר גרויס פאַרדראָס האָט זיך פעדיא אַ יאָג געטאָן גאָר אָנאַזײַט, ער האָט זיך געלאָזט
פאָרן צו יענעם הויף־װינקל, װאָס איז באַװאַקסן מיט שיטערן גראָז, און נאָך פונדערװײַטנס
האָט ער אָנגעהייבן פאָכן אינדערלופטן מיט אַ פרישער צײַטונג, װאָס ער האָט נאָר װאָס
אַרויסגעכאַפּט פונעם לעדערנעם בײַטל.

— מאַרוסיע סטאַשקאָװ,—האָט פעדיא גערופן אַף אַ קאָל,—װוּ איז מאַרוסיע סטאַש־
קאָװ?...

און ער האָט אָנגעשטעלט דעם װעלאָסיפּעד־רודער פונקט אַנטקעגן יענעם גראָזיק־
אָרט, װאָס די זאַװאָד־אַרבעטערקעס פאַרכאַפּן, אַז עס קומט מיטיק־צײַט.

דאָרט, צװישן די אַרבעטערקעס, איז אַלעמאָל ראַשיקער, איידער אומעטום. דאָס באַ־
גראָזיקטע װינקעלע איז שמאָל און איז ענג, פון איין זײַט שלאָגט אין די אויגן די
שטאַרקע האַלבטאָגיקע זון—טוליען זיך אַלע אונטער דעם קליינעם דעכעלע, װאָס איז דאָ
געמאַכט געװאָרן אַף צו באַשיצן דאָס לעש־געצײַג, מע זיצט דאָ ענג און געדיכט און
ריידן רעדט מען דאָ מיט אַ לאַך און מיט אַ קװיטש...

— קום צו אונדז, פעדיא!...—האָבן זיך דערהערט פון אונטערן דעכל אַרויס מיידלשע
שטימען.

— האָדי צו מוטשען די מאַשין דײַנע...

— האָדי צו זוכן מאַרוסיען...

— מאַרוסיע איז הײַנט ניט אַרויס צו דער אַרבעט...

— זעץ זיך צו מיט אונדז, פעדיא, זעץ זיך צו מיט אונדז...

נאָר פעדיא האָט זיך װײניק־װאָס צוגעהערט צו אָט די שטימען. גאָר עפּעס אַנדערש
איז אים דאָסמאָל געלעגן אינזינען. מע האָט עס געזען אָן דעם, װי ער האָט זיך געסורדעט
מיט דער פלינקער קאַרשנויגיקער אָראַרקע, דער ייִנגסטער קאָמיוגיסטקע באַם פאַרב־זאַװאָד,
און די עלטערע שיינדל האָט ער אויך אַף אַ סאָד עפּעס אָפּגערופן אָנאַזײַט... גערעדט
האָט ער מיט זיי אָפּדערגיך, װײַל פון מינוט צו מינוט האָט זיך געזאָלט דערהערן דער
הודאָק, נאָר עפּעס, האָט מען פאַרשטאַנען, האָט ער אָנגעזאָגט װעגן דעם מאָרגנדיקן טאָג...
מאָרגן װעט דאָ עפּעס געטאָן װערן... אַפּמאָרגן זאָל מען גרייט זײַן...

און אַף מאָרגן, מיטיק־צײַט, האָט מען דערזען, אַז פעדיא איז װידער שוין דאָ. ער
פאַרפאָרט װידער צום סאַמע סאָף הויף, צום באַגראָזיקטן װינקעלע, אונטערװעגס נעמט ער
מיט אַ פּאָר אַרבעטער פון אַנדערע װינקלען אויך, ער פירט זיי נאָך זיך און אַליין פאָכט
ער שוין מיט אַ צײַטונג הייך אינדערלופטן...

— כאַיִטינ באַסיע,—רופּט אוים פעדיא,—כאַיִטינ באַסיע זאָל אַרויסגײנ באַקומענ איר צײַטונג...

הײבט זיכ אוופ פונ איר אָרט אונטערנ דעכעלע די הײכ־געװוּקסיקע באַסיע—זי איז דאָ צװישנ די אַרבעטערקעס די עלטסטע אונ באַקומענ באַקומט זי הײַנט א צײַטונג נאָר גאָר צומ ערשטנ מאָל—הײבט זי זיכ אוופ פונ איר אָרט, װאָס צו טאָנ װײַטער װײסט זי ניט, טרײסלט זי אָפּ דערװײַל דעמ לאַנגנ זאַק, װאָס איז אַרומגעבונדנ באַ די לענדנ פאַר א פאַרטעכ...

— אַהער, כאַיִטינ באַסיע, אַהער!...—װײַזט אָנ דער כאַװער פעדיא אָפּ דעמ װתיקנ אָרט אַרומ אימ.

שטײענ זײ שוינ בײדע—פעדיא מיט באַסיענ—אַנטקעגנ דער בלענדנדיקער זונ, בײַדנ שלאָגט אינ די אויגנ די שטאַרקע, האַלבטאָגיקע שײַנ, נאָר פעדיענ מאַכט עס, אַפּאָנעמ, ניט אוים. מיט אײנ האַנט האַלט ער דעמ רודער פונעמ װעלאָסיפּעד זײַנעמ, מיט דער אַנדערער—א לאַנגנ בויגנ פּאַפּיר, װאָס בלאַנקט פונ דער האַלבטאָגיקער זונ. פונ אָט דעמ פּאַפּיר לײענט פעדיא די גאַנצע צײַט עפּעס אַראָפּ אונ אַנ אָנשטעל מאַכט ער דערבײַ, דער כאַװער פעדיא, אָט װי ער װאָלט פירנ א שװערנ פאַרהער.

— כאַיִטינ באַסיע,—הײבט אָנ פעדיא,—איר באַקומט הײַנט צומ ערשטנ מאָל אָפּ אײַער לעבנ א צײַטונג... זאָגט, איר האָט זי אויסגעשריבנ מיט אײַער אײגענעמ װילנ, צי נײנ?...

— מיט מײַנ אײגענעמ װילנ,—ענטפערט באַסיע אונ זשמורעט די אויגנ פונ דער זונשײַנ, װאָס פאַלט פּונקט אַנטקעגנ.

— 44 יאָר זײַט איר אַלט—דאָס איז ריכטיק?...

— ריכטיק...

— 43 יאָר האָט איר אָפּגעלעבט אונ לײענענ האָט אײַכ קײנער ניט געלערנט?...

באַסיע שװײַגט.

— ענטפערט: מע האָט אײַכ געלערנט, צי נײנ?...

זאָג: נײנ,—שרײַט מענ אַרויס פונ אונטערנ נידעריקנ דעכל,—זאָג, באַסיע: נײנ...

— נו, אַװאַדע נײנ...—גיט נאָכ באַסיע אונ קאָנ נאָכ אַלצ ניט עפענענ די אויגנ אַנטקעגנ דער האַלבטאָגיקער זונ. זי פאַרזשמורעט די אויגנ אַזוי שטאַרק, אַז זי זעט אפילע ניט, װי עס שטײט אַרומ איר נאָענט דער דאַרער, געלקעפּיקער פעדיא, זי הערט נאָר אַלצ, װאָס פעדיא פרעגט, אונ פונעמ פרעגנ זײַנעמ װילט זיכ נאָכמער פאַרמאַכנ די אויגנ... אָט אַזוי, דאַכט זיכ איר, מיט פאַרמאַכטע אויגנ, אַז מע שטײט, איז עפּעס גרינגער... ס'איז גרינגער צו קוקנ אַהינ אָפּ צוריק, אינ יענע 43 יאָר, װאָס דער כאַװער פעדיא האָט דאָ נאָר װאָס צערודערט, צעבלעטערט פאַר אַלעמענ, פאַר אַלע אַרבעטער אונ אַרבעטערקעס, װאָס שטײענ אַרומ אונ אַרומ...

— כאַיִטינ באַסיע— פרעגט פעדיא — איר זײַט יונגערהײט געװעזנ א דינסטמײדל?..

— יאָ...

— נאָכ דער כאַסענע האָט איר װידער געמוזט זיכ פאַרדינגענ פאַר א קעכנ?..

— נו, יאָ...

— איר האָט אַלע יאָרנ געדינט באַ רײַכע, געבילדעטע לײַט?.

— נו...

— זיי האָבן אײַך ווען עס איז עפּעס געלערנט?

— ניין...

— זאָגט: פאַרוואָס ווילט ראַטנמאַכט איר זאָלט זיך לערנען?..

— זאָג, באַסיע, זאָג...— העלפט מען צו פון אַלע זײַטן.

— גיב אַ טראַכט, באַסיע, פריִער גיב אַ טראַכט...

— אפּריער הער זיך אײַן, וואָס מע פרעגט בײַ דיר...

— אָט אזוי. באַסיע...

— אָט אזוי איז גוט...

— אָט אזוי...

און דער גאַנצער הויף־דורכגאַנג אַרום דעם באַגראָזיקטן ווינקל, איז שוין פאַרפולט געוואָרן מיט מענטשן, ס׳האָט שוין אָנגעצויגן אַהער די גאַנצע באַטאָגיקע וואַכטע, און אַלע שטייען באַשײַנט פון דער האַלב־באַטאָגיקער זון, אַלע זײַנען באַהעלט מיט איין פרייִדיקן אָנשטרענגן פונעם שטאַרקן, הונדערטקעפּיקן פאַרשטאַנד.

— — — — — — — — — — — — — — — — — — — — —

— פּ־ע־ד־יאַ!., פּ־ע־ד־יאַ!..

אַ מענטש לויפט אַרויס פון קאַנטאָר, ער קוקט זיך אום אויף אַלע זײַטן. אָט דערזעט ער פונוויַטנס די מאַכנע, וואָס שטייט אַרום דעם לעש־געצײַג, לאָזט ער זיך לויפן אַהין און רופן רופט ער נאָך אַלץ אָט ווי פריִער:

— פּ־ע־ד־יאַ!.. פּ־ע־ד־יאַ!..

אַרבעטער לויפן אַרויס אים אַנטקעגן.

— אַפּאַנטשוק, וואָס לויפסטו?..

— זאָג, וואָס איז געשען?.. וואָס איז געשען?..

אַפּאַנטשוק ענטפערט ניט, ער לויפט גלײַך צו דער לעש־פּאָמפּע, עס אַרט אים ניט אין דער רעגע, וואָס דער כאַווער פעדיאַ האַלט נאָך אינמיטן דעם שמועס מיט די אַרבעטער.

— קוק אַהער, פעדיאַ—שרײַט אויס אַפּאַנטשוק מיט זײַן שווערן אַסטמאַטישן אָטעם, קוק אַהער!.. הער, וואָס מע רעדט צו דיר...

און פעדיאַ טוט דערוויַל זײַנס.

— אַ וואָרט האָט דער כאַוועד אַפּאַנטשוק — רופט אויס פעדיאַ — דער כאַוועד אַפּאַנטשוק האָט אַ וואָרט פאַר אַ מעלדונג...

— קיין שום מעלדונג—זאָגט אַפּאַנטשוק און שטיקט זיך נאָך אַלץ מיט זײַן שווערן אָטעם—ס׳איז ניט קיין מעלדונג... ס׳איז אַ רײַטער געקומען פונעם שפּיטקעווער באַרג..

— אַ רײַטער פונעם שפּיטקעווער באַרג!..—שרײַט אויס די פלינקע אָדאַרקע און די קלינגעדיקע שטים אירע גיט אַ שווער דורך, ווי אַ שוואַלב, איבערן גאַנצן זאַוואָד־הויף.

אַפּאַנטשוק רעדט דערוויַל ווײַטער. דער שווערער אָטעם זײַנער איז נאָך אַלץ ניט געשטילט פונעם שטאַרקן לויף, רעדט ער נאָך האַרבלעך, ער רעדט ניט דערזאָגט...

— יאָ, כאַווײרים, אַ רײַטער פונעם שפּיטקעווער באַרג... פון קאָפּיטקאָ אַ רײַטער: באַראַנן שוין די רודע.. געפונען דאָס אָרט פון דער רודע...

— געפונען די רודע!..—גיט ווידער אַ שווער דורך איבערן הויף אָדאַרקעס קאָל...

— געפונען די רודע!..— גיט עס א גיי איבער דער מאכנע, וואָס שטופט זיך אַלץ נעענטער צו אפאנטשוקן.

— אפאנטשוק פרווט נאָך עפּעס דערזאָגן, נאָר דער געווירבל פון דער מאכנע איז צו שטארק, דער פריידיקער ראש איז צו גרויס...

און פעדיא איז שוין אויך ארויס מיט א פארפלאמטן געשריי.

— זאָל לעבן די טוראָווער רודע!..—שרייט אויס הייך, איבער אלעמעס שטימען, דער כאווער פעדיא...

— אונדזער רודע!..— גיט עס א הילך איבערן גאנצן זאוואָד־הויף..,

— און אונדזער זאוואָד!..— הילכט ווייט אריבער די זאוואָדישע ווענט...

און אָדארקע גיט שוין א זונג אויף דעם „אינטערנאציאָנאל", מע העלפט איר שוין צו, עס פליסט אָן א כוואליע, א שטארקע, זינגענדיקע כוואליע פליסט און פארגיסט דעם זאוואָדישן הויף...

ד. האָפּשטיין

# פּערסיי [1]

מײַנ שוועסטער שיפֿרען געשענקט.

ניט אונדזער שטאָלצער „קראסינ“
ניט „מאליגינ“ און ניט „סיביריאקאָוו“,
ס'איז נאָר א קליינינק עקספּעדיציע־שיפֿל
דאָס דאמפּערל „פּערסיי“.

און ניט קיינ וועלט־אנטדעקערס
אינ יאָר אינ דרײַסיקסטנ
אפֿ אָט דער שיפֿ זײַנענ געשווומענ—
מאטראָסנ אונדזערע,
סאָוועטישע געלערנטע גאָר יונגע,
מײַנ ווילדע שוועסטער שיפֿרע
צווישנ זיי.

נאָר איך וויל, אז אָט דער אלטער נאָמענ
„פּערסיי“,
וואָס האָט אזויפֿיל שוינ גילגולים,
זאָל איצטער דורכ מײַנ ליד: „פּערסיי“
א נײַעם דיכטערישנ טיקנ
קריגנ,
און אלע, אלע,
(כ'שטרײַך דאָ אונטער אלע)
זאָלנ זיך דערוויסנ,
ווי ברייט עס איז פֿארשפּריים
דער שטראָם פֿונ וויסנ
בא אונדז אינ ראטנלאנד,
ווו ס'הערשט די קאָמוניסטישע פּארטיי.

---

[1] פּערסיי — א מיטישער העלד, א האלבער גאָט, אויכ דער נאָמענ פֿונ איינעם פֿונ די גרעסטע בלעטשערנ אינ דעם צאָפֿנדיקנ האלב־קײַלעכ.

נו, שטעלט זיך פאָר, איר ווינט אין דאָרעם
אין אונדזער שיינעם קיִעוו,
זאָל עמעצער נאָר פרוּוון זאָגן,
אז די נאטור ארום איז אָרעם!
נאָר אויב בא אונדז איז דאָס דערלויבט,
א דיכטער זאָל פאר זײַנע ווערק
א מעגלעכקײַט פארמאָגן
א פאָר טאָג אויך אהין צו די קאווקאזער בערג,
פארשטייט זיך, אז מ'איז טיפ צופרידן.
איז איינמאָל אין א ליכטיקן סענטיאבער־טאָג
אין קיסלאָוואָדסק
(700 מעטער העכער יאם)
האָב איך געקריגן א ראדיאָ־טעלעגראם—
פינפ ווערטער בלויז, אָט זײַנען זיי:
Мурманск, Море, радио, „Персей“
אהא! ס'איז זי, ס'איז די ערשטע
פון דוירעס, דוירעס סטאָליארעס
און שטעטלדיקע ייִדן
האָט דעם פּאָליארן קרײַז
שוין דורכגעשניטן
און שווימט אצינד אין צאָפן־יאם,
אין לאנד פון אײַז ארײַנגעשפאנט.

---

געבוירן אין א דערפעלע א קליינס
אין אָרעמקײַט, אין ענגשאפט אויסגעוואָקסן,
א פּאק פון שווערע זאָרגן
פון קינדהײַט שוין געהאט
אפ יונגע אקסלען...
וואָס האָט געקאָנט דערווארטן
פון ענגן, הארטן אָפּגעצוימטן לעבן
א ייִדיש מיידעלע אווינס?
אין נעבעכדיקער דאָרפשול אָנגעקומען,
געגעסן קעסט באם קאפּצעדרײַלע קוואשע
(אינאיינעם מיט זײַן זון, מיט טיכאָנען געלערנט)
און ווײַטער וווּ?

ווּהין אהינטאָן זיך?
נאָר ס'זײַנען יאָרן ברוּיזיקע געקומען
און זי איז אויך ארוּיס
צו נעמען און צו „רויבן“
פון אלץ, וואָס איז בא איר,

באַ פיל אוועלכע, ווי זי געווען אויפגענומען.
אין קיִעוו, אין ייִדישן פּעדטעכניקום,
דערנאָך אין מאָסקווע, אין ארבפאק,
דער ערשטער מ. ג. או.־פיזמאט
און בײַגעווען אין מיטגעהאָלפן
דער גרינדונג פון א נײַעם אינסטיטוט...
(אין צענדליקער, אין הונדערטער
געוואקסן זײַנען אינסטיטוטן
פאר טויזנטער, פאר הונדערט טויזנטער
סטודענטן נײַע, יאטן ווילע,
לערנער גוטע און געטרײַע בירגער
פון ראטנלאנד פון גרויסן...).

אביסל ווייסן אָנגעקליבן,
און ווײַטער באַ דעם אינסטיטוט געבליבן
און אָט אזוי
פון אינסטיטוט פון געאָפיזישן געשיקט,
איצט שווימט מײַן שוועסטער שיפרע
אויף דעם דאמפערל „פערסיי“
אין צאָפן־יאם אין לאנד פון אײַז,
און פאָרשט די הייכן דאָרט
און פאָרשט די טיפן...

זיסקינד ליעוו

# געצל סאַפּראַנס וועג צו דער רעוואָליוציע

## צווייטער טייל

(סאָף)

### אנדערש איז דער טאָג

עס זײַנען ניט געוואַקסן קיין פּאָמעראַנצן אין די גאַסן, עס האָט ניט געלויכטן די זון מיט קיין גינגאָלד־שטראַלן — נאָר אנדערש איז געווען דער טאָג. דער טאָג איז געווען א פארעגנטער, א צעגאָסענער, א פארקאַפּריזנעטער פון אינדערפרי אָן ביז צו מיטיק דערווײַל. דער טאָג איז געווען ווי א מענטש א היפּאַכאָנדער—אָבער אנדערש איז ער געווען. געצל האָט אים אנדערש געזען.

דער טאָלטשאָק אין מאָסקווע איז געווען פינצטער פארסמאַליעט. ווי א פארקאָפּטשעט גלעזל פון א נאַפטלאָמפּ. און געשטונקען האָט עס אויך ווי אזא פארקאָפּטשעט נאַפטלעמפּל. עס האָט געשטונקען מיט פוילעכצ. אזוי האָט געצל געפילט, ווען ער האָט זיך דאָרט ארומגעדרייט אין א בלאָ העמדל מיט א שווארצן פּידזשאַק, אין הייכע שטיוול מיט אַן אָפּגעגאָלטער וואָנצע. זײַן גלײַכפּאָרמיקע, ניט ברייטע—ניט שמאָלע נאָז איז איצט געשטאַנען אביסל צו פרײַ, אביסל צו לופטיק, און זי האָט אויסגעזען ווי א נאָז פון א נײַ־אופגעקומענעם אקטיאָר. בעסער וואָלט געווען, האָט געצל געטראַכט, א לאַנגער בעזים אין דער האַנט אפ אויסצוקערן דעם גאַנצן טאָלטשאָק מיט אלע איבערבלײַבעכצן פון אלע פארשיידענע געצלס...

נאָר דערווײַל האָט ער שוין געוואַרט פון אינדערפרי̇אָן, און דער „באַשערטער" האָט זיך ניט געוויזן. מענטשן האָבן זיך דאָ געדרייט מיט פארשיידענע אלטע איבערגעטראָגענע זאַכן אפ די הענט, דער רעגן האָט געקאַפּעט און קאַפּריזעוועט, א ווינט האָט געבלאָזן, און געצל האָט זיך אויך דאָ געדרייט אזוי אופ און אָפּ. קיין איינציקן מענטש האָט ער ניט ארויסגעלאָזט פון די אויגן, געקוקט אפן היטל, אפן בערדל—ניט געפונען. קאַלעמוטנע איז אים ניט געווען. געצלען איז ניט קאַלעמוטנע. נאָר עס איז אים א שאָד געווען די צײַט...

ערשט ארום צוויי אזייגער האָט ער שטארקער אָנגעהייבן איינעם נאָכגיין פונהינטן. עס האָט זיך אים שוין פריִער אויך אפ אנדערע אזוי אויסגעדאַכט—ער האָט אָבער קעסיידער געהאַט א טאָעס. איצט וויל ער קיין טאָעס מער ניט האָבן. ער איז אים דערפאַר נאָכגעגאַנגען פונהינטן, עטלעכע מאָל פארקערעוועט איניינעם מיט אים, און מיט יעדן

שפאנ איז אלצ מער געוואקסנ די זיכערקײַט, אז דאָס איז דער פארשוינ. ער איז עס...
דאָס פּאָנעם אויסגעצויגנ, דאָס בערדל שווארצ, דאָס קאשקעטל לײַוונטנ־גראָ—אונ די פּאָרע
אזא אונ אזא — — —

— צי האָב איכ ניט קײנ טאָעס, אז איכ רײד מיטנ גאָספּאָדינ פּאָרנאל?

גרויע אויגנ, ווי דער גרויער לײַוונט פונ קאשקעטל, האָבנ זיכ אָפּגעשטעלט אונ באַ־
טראכט זײַנ אנטקעגנ. ער האָט זיכ דערנאָכ צוגעבויגנ אונ געזאָגט אינדערשטיל:

— איכ הער ניט אביסל. בא מיר האָט דער קריג אדורכגעשאָסנ דאָס אויער.

געצל האָט ארויסגעקראצט פונעם ארבל א צעטעלע אונ עס אים געגעבנ.

קאלינקאָוו. נאָוואָ־ניקאָלײַעווסק...

איצט האָט ער געהערט. ער האָט א קוק געטאָנ אינ שטיקל פּאפּיר, די גרויע אויגנ
האָבנ א קנײטש געטאָנ, אונ זײ זײַנענ געגאנגענ. פּאָרנאל מיטנ בערדל אונ מיט די עט־
לעכע איבערגעטראָגענע זאכנ אפנ רעכטנ אקסל האָט אויסגעזענ ווי א סויכער אנ אָפּגעאַ־
רער—געצל מיט דער ליידיקער, אויבערשטער ליפּ, מיטנ בלאָענ העמדל אונ מיטנ ענגנ
פּידזשאקל האָט ווידער אויסגעזענ ווי אזא נאיִווער, וואָס אָט פירט מענ אים ארײַנלײגנ
אינ זאק.

אזוי זײַנענ זײ געגאנגענ, ניט איבערגערעדט קײנ וואָרט אפנ גאנצנ וועג, געגאנגענ
לאנג, אונ ארײַנ אינ שטוב. די הײַזלעכ ארום דער שטוב זײַנענ געווענ נידעריקע, אָרעמע,
די געסלעכ—פּארבלאָטיקטע, פּארווײנטע, כאָטש די זונ האָט שוינ ווידער געשײַנט. אנדערש
איז געווענ די שטוב, ווו פּאָרנאל איז ארײַנגעגאנגענ מיט געצלענ. זי איז געווענ א ליכטיקע
אונ א ציכטיקע, אונ א באלעבאָסטע איז דאָרט געווענ א ברײטע, א פּארויטלטע, מיט
לאכנדיקע אויגנ, וואָס האָבנ אויסגעזענ בײז.

ארײַנגעקומענ, אונ פּאָרנאל האָט געזאָגט:

— דאָ וועסטו צוווארטנ. מע וועט דיכ שוינ רופנ.

ער איז צוגעגאנגענ צו דער ברײטער באלעבאָסטע. ארײַנגעקוקט אינ אירע אויגנ, אונ
גלײַכ ארויסגעגאנגענ.

זי האָט אים נאָכגעקוקט אונ געזאָגט צו געצלענ:

— האָסט אים געזענ? א טשודנער אזא... וועט קײנמאָל ניט רײדנ קײנ וואָרט.— זעצ
דיכ. אָנ דאָרט לעבנ פענצטער.

געצל האָט פּלוצים א רײַב געטאָנ אינ די הענט, א קלאפּ געגעבנ אײנ האנט אינ דער
אנדערער.

— מנא... דו ביסט א פרײלעכער,—האָט זי געזאָגט, אים באטראכט מיט קלײנע בײזע
אויגנ אונ צו אים געשמײכלט.

ער האָט זיכ געזעצט צום פענצטער. דורכנ פענצטער האָט מענ געזענ א פארוואקסע־
נעמ, פּארוואָרלאָזטנ גאָרטנ. דער טאָג האָט אופגעהערט זיכ צו שפּילנ מיט ווינט אונ מיט
רעגנ, די זונ האָט געשײַנט. אינ פּארוואָרלאָזטנ גאָרטנ האָבנ זיכ געטריקנט ווילדע גראָזנ,
אינ שטוב האָבנ זיכ ווײַסע זונ־פלעקנ געלײגט איבער די ווענט. אונ די ווענט זײַנענ גע־
ווענ פול מיט גלאנצנדיקע אונ מיט בלישטשעדיקע מעשענע אונ פּארצעלײַענע זאכנ. די
באלעבאָסטע איז געזעסנ לעבנ ברײטנ אויוונ, ברײט, מיט פּארלײגטע הענט. געצל האָט
צו איר ווײניקער געקוקט, מער געקוקט צו די זאכנ אפ די ווענט אונ ארויס צום ווילדנ
גאָרטנ. נאָר זי האָט צו אים געזאָגט:

— מיכ, פּארשטײסטו, זאָלסטו ניט פרעגנ גאָרניט, ווײַל איכ ווײס ניט גאָרניט.

— איך וועל ניט פרעגנ,— האָט געצל געזאָגט.

— דו מעגסט פרעגנ, נאָר איך וועל ניט זאָגנ, ווײַל איך ווייס ניט גאָרניט. נאָכ א ווײַלע, ווידער:

— דו ביסט א פרייליכער... אונ א שיינער ביסטו.

געצל האָט איר געענטפערט, אז דאָס איז איצט ניט וויכטיק. זי האָט געזאָגט:

— נו, יאָ... אוודע איז עס ניט וויכטיק. מײַנ מאנ איז געפאלנ אינ מילכאָמע. יעגאָר ביאלאָגאָרסקי האָט מענ אים גערופנ. אונ איך בינ איבערגעבליבנ אנ אלמאָנע.

זי האָט געזיפצט...

געצל האָט זי אָנגעקוקט פונדערזײַט. זי דארפ האָבנ א מאנ, האָט ער געטראכט, אונ ער האָט ארויסגעקוקט אינ גאָרטנ.

— דו קומסט דאָכ פונ ווײַט,— האָט זי געזאָגט.—קום, וועסט עפעס-וואָס עסנ.

זי האָט געלייגט א טישטעכל אפנ קליינעמ טיש, וועלכער איז געשטאנענ בא דער וואנט ארופגעשטעלט א סאמאָוואר אונ עטלעכע געבאקענע פלעצלעכ.

— אסאכ קומענ ארײַנ צו מיר, עסנ בא מיר, אמאָל שלאָפנ זיי בא מיר. וועסט טאָמיד טרעפנ בא מיר גרייטנ קיפיאטאָק.

ווענ געצל האָט געטרונקענ טיי, האָט זי ווידער צו אים געזאָגט:

— אז זיי וועלנ דיכ רופנ, זאָג זיי, דו ווילסט האָבנ בא מיר קווארטיר.

ערשט פארנאכט איז איינער ארײַנגעקומענ אינ שטוב, א הייכער, א העל-בלאָנדער. זײַנ גאנג איז געווענ א שטײַפער, א פעסטער, אזוויוי דער בליק פונ זײַנע אויגנ. ער איז צוגעגאנגענ צו געצלענ, אים געגעבנ די האנט, אונ באלד איז אלצ קלאָר געוואָרנ.

— מיכ רופט מענ סעמקאָ. קומ.

אפנ אנדערנ טאָג איז געצל געשטאנענ בא דער ארבעט. אונ א טאָג נאָכ א טאָג איז צוגעקומענ אלצ מער ארבעט, איז געוואָרנ אלצ הייסער. א כעווריע פונ צוואנציק האָבנ אָנגעפירט אינ יענעמ רײַאָנ מיט דער טעכנישער ארבעט: פלאקאטנ, טראנספּאראנטנ, גע-מאָלנ, געקלעפט, באנאכט אונ אפילע אינ סאמע מיטנ טאָג. בראָשורנ, אופרופנ—פאנאנדער-געטראָגנ אונ פארטיילט איבער מאָסקווע אונ איבער ווײַטע שטעט אוועקגעפירט. געצל האָט געשוויצט. ער איז באלד באקאנט געוואָרנ אומעטום אלס געשיקטער פלאקאטנ-מאָלער, אומעטום האָט מענ אים געוואָלט האָבנ, ער איז געלאָפנ פונ איינ אָרט צום אנדערנ, ער האָט געארבעט פאר צענ. „וואָס, זשוליק עטאָט אווסטריַעצ...“ האָבנ געזאָגט די רוסישע כאווײרים. אונ געצל האָט געענטפערט, אז דאָס אלצ טוט ער ניט אליינ—אינ אים ארבעטנ זעקס אונ דרײַסיק יאָר... זיי האָבנ געהייבנ מיט די פּלייצעס.

באנאכט פלעגט די „טעכנישע גרופּע“ צוזאמענקומענ בא פארשיידענע כאווײרים, יעדעס מאָל אינ אנדער גאס. דאָרט האָט מענ גערעדט וועגנ דער ארבעט פונ אנדערנ טאָג, טיילווײַז באלד אפנ אָרט די ארבעט אויסגעפירט, טיילווײַז ערשט אפצומאָרגנס.

אינ דער גאס איז ניט איינמאָל געקומענ צו א קאמפּ מיט מיליציע, כאווײרים זײַנענ פארוווּנדעט געוואָרנ, אנדערע כאווײרים זײַנענ צוגעקומענ—די „טעכנישע גרופּע“ האָט פאר-ניכטעט אלע שטערונגענ אפנ וועג, אונ פארפלייצט מאָסקווע ווי א רײַסנדיק וואסער מיט שרײַענדיקע פלאקאטנ אונ לאָזונגענ.

קווארטיר האָט געצל טאקע געהאלטנ בא דער אלמאָנע ביאלאָגאָרסקאיא. נאָר עס איז אויסגעקומענ גאנצע טעג—אונ איינמאָל אפילע מער פונ צוויי וואָכנ—איבערהויפּט ניט אָנ-צוקוקנ די שטוב. קוימ אָבער איז ער דאָרט געווענ, האָט זי זיכ ניט אופגעהערט ארומ אימ

ו דרייען ווי א ברייטע קוואָקע ארום א לאנגן האָן. „אלמאַנע ביאלאָגאָרסקאיא, אז דו זאָלסט וויסן איך האָב א ווײַב״, האָט ער צו איר ניט איינמאָל שוין געזאָגט. „עך, צום טײַוול מיט דײַן ווײַב!״ האָט זי אלץ געענטפערט. „וואָס דערציילסטו מיר? ווער פרעגט דיך אפ דײַן ווײַב?״ און איינמאָל איז זי באנאכט צו אים ארײַנגעקומען אין בעט. ער איז שוין געשלאָפן, און זי האָט אים אופגעוועקט. „איצט ווייס איך באשטימט, אז דו האָסט ניט קיין ווײַב״. האָט זי צו אים געזאָגט. „ווײַל, ווען דו האָסט א ווײַב, וואָלסטו געקאָנט רויִקער שלאָפן״.

די אלמאָנע ביאליאָגאָרסקאיא איז פאר געצלען ניט געווען קיין באזונדערע פראגע. די הייסע פארטיי־ארבעט האָט אים ארומגענומען ווי א שווימענדיקע כוואליע—אלץ ארום אים האָט זיך באוועגט מיט גרויסע ליכטיקע רעדער, אפ וועלכע ער האָט זיך געטראָגן, אפ וועלכע ער איז געשוווּמען—די טעג זײַנען געלאָפן צווישן זײַנע פינגער ווי פליסינדיק וואַסער. סעמקאָ איז געווען דער פירער פון דער גרופע. סעמקאָ האָט געהאט לאנגע פיס מיט לאנגע הענט, ער האָט זיך געוואָרפן אפ מאָסקווע ווי אן אויסטערלישער פויגל. געצלס באשטרעבונג איז געווען—ניט צו בלײַבן הינטערשטעליק הינטער סעמקאָ. איז וויאזוי נאָך געווען מעגלעך, ער זאָל האָבן איבעריקע צײַט אפ צו טראכטן וועגן נארישע זאכן, אָדער וועגן פארגאנגענע צײַטן?

— סעמקאָ, פון דיר שמעקט ווי פון א יונגן בוים,—האָט געצל צו אים איינמאָל געזאָגט צווישן כאווירים.— מע האָט דיך ארויסגעריסן פון סיבירער וואלד און פארפלאנצט אין מאָסקווע, אז עס זאָלן דאָ אסאך אזעלכע וואקסן...

זיי זײַנען דעמלט געווען אין וואלד ניט ווײַט פון דער שטאָט. עס איז געווען נאָך א וויכטיקער בעראטונג מיט כאווירים פון אנדערע ערטער. זײַנען עטלעכע פון זיי געבליבן זיצן אפ א נידעריק בערגל, און סעמקאָ האָט געשפּילט אפ דער הארמאָשקע. ער האָט זיך געוויגט אין טאקט פון דער מוזיק, ער האָט ברייט געשמייכלט, און געפרעגט געצלען:

— —האָסט דיך פארליבט אין מיר—וואָס?

— עך, פארליבט...—האָט געצל טרויעריק געזיפצט, און ער האָט געקוקט ארופ צום פיִאָלעטן פארגייענדיקן טאָג.—פארליבט ניט, נאָר פארטראכט זיך אין סאָציִאליזם.

די אנדערע כאווירים האָבן שטיל געזונגען דאָס ליד, וואָס סעמקאָ האָט געשפּילט.

---

## דורכן פענצטער פון וואגאָן

א מינוט לאנג זײַנען זיך אנטקעגנגעשטאנען סעמקאָ מיט געצלען און זיי האָבןביידע געשוויגן. זיי זײַנען געשטאנען לעבן דער טיר. אין א ווינקל פון דער שטוב איז געשטאנען די אלמאָנע ביאלאָגאָרסקאיא, אירע קליינע אויגן האָבן טרויעריק ארױפגעקוקט צו דער פאָדלאָגע. פון טיש האָט הייך געקלאפט דער בלעכענער זייגער. דערנאָך האָט סעמקאָ אויסגעשטרעקט זײַן לאנגע האנט, און זי האָט ארומגענומען געצלס פלייצע. ער האָט זיך באלד דערנאָך א דריי געגעבן אפ די קנאפלען און איז ארויס פון דער שטוב אָן א וואָרט.

— דו אלטע סאָווע, וואָס וויינסטו דאָרט אין ווינקל?—האָט געצל געזאָגט צו דער אלמאָנע ביאלאָגאָרסקאיא.

— איכ וויינ? ווער האָט דיר געזאָגט? איכ וויינ ניט.— אונ זי איז צוגעגאנגענ צומ טיש, זי האָט אָנגעגאָסנ טיי.

איבער דער גאנצער צײַט, וואָס זיי האָבנ געטרונקענ טיי, האָט זי געשוויגנ אונ אויסגעמיטנ זײַנע אויגנ, נאָר ער האָט ניט אופגעהערט פונ איר בייז צו לאכנ אונ צו פלאפלענ. שפעטער — ער האָט שוינ געהאט ארומגעוויקלט ארומ זײַנ לײַב די בראָשורנ פונ גראָבנ געלנ פאפיר, אָנגעטאָנ די ברייטע מאטראָסנ־הויזנ, די לויזע רובאכע, אונ שוינ גענומענ דעמ זעלנערישנ מאנטל אינ דער האנט ארײַנ — איז זי צו אימ צוגעלאָפנ, פארוואָרפנ דעמ קאָפ אפ זײַנ אקסל, אונ געכליפטשעט אפנ קאָל.

— דו וועסט ניט צוריקומענ,— האָט זי געכליפטשעט.— מע וועט דיכ דאָרט הארגענענ אפנ וועג... עס וועט פונ דיר גאָרניט בלײַבנ.

— דו ביסט א באָלשעוויטשקע, זאָנסטו? דו ביסט א קלאָגערנ, ווי אנ אלטע וואָראָנע..

דאָס האָט זי פארדראָסנ אונ זי האָט אימ אוועקגעשטופט פונ זיכ.

— גיי! דו ביסט ניט ווערט איכ זאָל דיכ ליב האָבנ...— מיט ביידע הענט האָט זי זיכ אויסגעריבנ די קליינע פארגאָסענע אויגנ, אונ זי האָט זיכ אוועקגעשטעלט ווי א סאָלדאט. זי האָט ארופגעלאָזט דעמ קאָפ — וואָס דו טוסט איצט, איז דאָס געפערלעכסטע פונ אלצ. מע האָט שוינ אסאכ אונדזערע אוועקגעלייגט דערבײַ...

זי האָט שנעל אײַנגעפאקט פארשיידענע עסנס אינ א גרויס טיכל אונ זי האָט אימ צוגעטראָגנ דאָס בינטל.

— גיי! איכ וויל דיכ ניט זענ פאר מײַנע אויגנ...

גאָר פאמעלעכ איז געצל געגאנגענ צו דער באנ. דאָרטנ האָט ער געווארט אריבער צוויי שאָ ביז עס איז אָפגעגאנגענ דער צוג. דער וואגאָנ, ווו געצל איז ארײַנ, איז געווענ פול, ווי א וואגאָנ מיט סכוירע. נאָר אימ האָט נאָכ געגליקט צו פארכאפנ פלאצ אונ אזוי איז ער שוינ געבליבנ זיצנ באמ פענצטער, ניט אוועקרירנדיק זיכ פונ אָרט אפ קיינ מינוט.

דער צוג איז געקראָכנ פאוואָלינקע, זיכ געשלעפט ווי אנ אלטע בעהיימע, אונ שווער געדרעכעט דעמ גאנצנ וועג. געצל איז געזעסנ ווי א געשוואָלענער פאָפ, ארויסגעקוקט דורכנ פענצטער מיט נעבעכדיק־פרומע אויגנ, ער איז געווענ צופרידנ ארומ אונ ארומ. זאָל דער וואגאָנ זײַנ אָנגעשטאָפט ווי א זאק, זאָל דער לאָקאָמאָטיוו קרעכצנ ווי א זדעכליווע פערד, אבי עס גייט גוט...

אונ אינ קאזאנ איז ער אָנגעקומענ אפנ אנדערנ טאָג, אינמיטנ דער נאכט. אפנ וואָקזאל איז געווענ א מאסע מיליטער, טשעכישע לעגיאָנערנ, אסאכ ציווילע. געצל האָט זיכ ארויסגעדרייט פונ אלע געפארנ, אונ געטאפט אינ דער טונקל אינ שטאָט ארײַנ. ער איז געווענ אינ א גוטער שטימונג, געווענ זיכער, אז אלצ וועט געלונגענ. קאזאנ האָט ער שוינ געקענט פונ פריער, א גוטע אָריענטאציע האָט ער פארמאָגט נאָכ פונ מיליטער־צײַט אונ פונ קריג, איז ער געגאנגענ איבער אלע קרומע געסלעכ ווי א זייגער, אונ געבליבנ שטיינ ערשט פאר א קליינטשיק אויסגעוועכנעט הײַזל. צוערשט פינקטלעכ באטראכט אלע סימאָנימ, דערנאָכ אָנגעקלאפט שטיל אינ א פענצטער. די טיר האָט זיכ באלד געעפנט, א וואָרט צוויי האָט ארויסגעזשומט אינ דער טונקעלער נאכט, אונ געצל איז געשטאנענ אינ דער ענגער נידעריקער שטוב. די לופט איז דאָרט געווענ אזוי געדיכט אונ דושנע, אז ס׳האָט זיכ אימ אויסגעדאכט דער באלקנ ליגט אימ אפנ קאָפ. אונ א קראצנדיק טאָטעריש קאָל איז שנעלכאפנדיק ארומגעפאָרנ אינ זײַנע אויערנ—אונ אלצ האָט עס געוואָלט וויסנ, דאָס טאָטערישע קאָל, אלצ פאר איינמאָל. נאָר דאָס האָט ניט לאנג געדויערט. געצל האָט זיכ אויסגע־

לײדיקס פון אלע פעקלעך—זײַן קערפּער איז געוואָרן לײַכטער מיט א האלב געוויכט—און ער, אינײנעם מיטן טאָטער, זײַנען באלד אוועק פאנאנדערטראָגן די זאכן.

דערנאָך איז שוין געצל געבליבן נעכטיקן בא א רוסישן כאווער, און ער איז דאָרט געשלאָפן ביז אין דער צווייטער העלפט פון אנדערן טאָג.

שפּעט נאָכמיטיק איז ער ארויסגעגאנגען זיך אומקוקן אין שטאָט. קײן גרויס אומגליק האָט אים שוין מער ניט געקאָנט צוטרעפן. די ליטעראטור איז שוין געווען לאנג פארטײלט—זײַן אופגאבע האָט ער אויסגעפירט הונדערט פּראָצענטיק—און אים אלײן וועט דער טײַוול ניט אוועקכאפּן. כאָטש סעמקאָ האָט אים געוואָרנט — שוין אסאך מאָל אים געוואָרנט—ער זאָל זײַן אָפּגעהיט, ער זאָל זיך ניט ארומטראָגן ווו מע דארף ניט. נאָר געצל קאָן פון געצלען אזוי שנעל ניט ארויסשפּריגען. ער איז געווען נײַגעריק, און דאָרט, ווו עס איז געווען שטארק געפערלעך — דאָרט אהין האָט עס אים דאפקע געטראָגן. עס האָט אים אמאָל נאָך א סאָרע געטאָן די אלטע צײַט...

וואָס איז אים פלוצים אײַנגעפאלן? אויסצושפּירן די פעסטונג פון קאזאן איז אים אײַנגעפאלן — — — און מע האָט אים געכאפּט... צוויי טשעכישע זעלנער האָבן אים געפירט. אײנעם האָט ער באלד אנידערגעלײגט און דער צווייטער איז אים נאָכגעלאָפן. ער איז געשפּרונגען איבער גערטנער, געלאָפן צווישן געסלעך, ער איז געפלויגן ווי א שפיק פּאַפיר אין א ווינט. נאָר דער טשעכישער זעלנער האָט אים עטלעכע מאָל נאָכגעשאָסן און דאָס האָבן געהערט אנדערע. א מיליציאָנער האָט אים ווידער געכאפּט... צוויי רוסישע זעלנער, ניט באוואָפנטע, זײַנען אין דער אײגענער מינוט צוגעשפּרונגען, באפאלן דעם מיליציאָנער מיט קלעפּ—אײנער האָט געקלאפּט מיט א פּאָר שטיוול — און געצל איז ווײַטער געלאָפן. ער איז ארײַן אין א „טשײַנע", אוועקגעזעצט זיך טרינקען טיי. ער איז דאָרט געבליבן ביז עס איז טונקל געוואָרן אינדרויסן, דערנאָך האָט ער זיך געלאָזט אופזוכן די כאווײרים. פארטאָג איז ער אוועקגעפאָרן פון קאזאן.

ער איז געווען צופרידן, ווען ער איז שוין געזעסן אין וואגאָן. אין קאזאן איז די לופט געווען אָנגעפילט מיט דינאמיט. אין דער פעסטונג זײַנען געווען די יונקערס, איבער די גאסן האָבן פּאטרולירט די רוסישע און טשעכישע סאָלדאטן. די טשעכן האָבן באזונדער שטארק געבושעוועט קעגן די עסטרײַכישע און דײַטשישע געפאנגענע. ניט ווײַט פון דער באן איז געווען א גרויסער לאגער, וועלכער איז געהיט געווארן פון די טשעכן. יעדן געפאנגענעם, וואָס זיי האָבן געכאפּט אין גאס, האָבן זיי ארײַנגעלײגט פּופּציק נאַהײַקעס אפן נאקעטן, און אים ארײַנגעוואָרפן אין לאגער. דאָס לעבן איז דאָרט געווען גאָר א טרויעריקס — צו עסן האָבן די געפאנגענע באקומען אפן שפּיץ מעסער, דערצו שלעכטע און פוילע זאכן, די באוואכונג איז געווען א בייזע און א שטרענגע. די באַשטראָפונגען—שווערע.

געצל איז געזעסן אין וואגאָן, ער האָט ווידער ארויסגעקוקט] דורכן פענצטער, אין זײַן קאָפּ האָט זיך געוועבט א פּלאן וועגן די קאזאנער געפאנגענע. צוערשט האָט ער געוואָלט זײַן אין מאָסקווע, אָפּגעבן א באריכט, און ריידן מיט די פּארטיי־פירער וועגן זײַן פּלאן. דערווײַל האָט זײַן קאָפּ געוועבט—אָט ווי גרויס דאָס לאנד איז! און אומעטום זײַנען צעוואָרפן אזויפיל געפאנגענע... ווען מע זאָל ארויסלאָזן אזא ריזיקע רעוואָליוציאָנער־געשולטע קאוואלעריע איבער עסטרײַך, איבער דײַטשלאנד — וואָס זיי וואָלטן דאָרט אופגעטאָן — — —

אינ וואגאָנ זײַנענ געווענ צוויי ציווילע, ווײַטער לויטער באוואָפנטע סאָלדאטנ. דער שמועס איז געקומענ צוגײנ פאוואָליע פונ ערגעצ א ווינקל, ווי אפ ווייכע שיכ, ארומגע־דרייט זיכ פאוואָליע צוערשט ארום די ווענט, א טאפ געטאָנ לײַכט איבער די בענק — אונ שוינ געבליבנ שטיינ אינמיטנ וואגאָנ מיט שווערע שטיוול...

געצל האָט אזעלכע צעקראָכענע טאמעוואטע שמועסנ געהערט שוינ ניט איינמאָל, זײַנ אייגענער פלאנ איז אימ געווענ וויכטיקער אונ אינטערעסאנטער. אָבער ווענ קערענסקיס האָבנ זיכ גאָר שטארק גענומענ ארײַנמישנ אינ די רייד פונ די צוויי ציווילִיסטנ, האָט געצל געפריווט צוביסלעכ אוועקנעמענ דעמ קאָפּ פונ דרויסנ.

— באָלשעוויקעס מוז מענ אלע ביז צומ לעצטנ ארעסטירנ אונ זיי פארשיקנ...

— דאאא...

א ווײַסינקע בערדל האָט עס געזאָגט. א פאָר שווארצע ברילנ האָבנ דערופ געענטפערט, אונ די סאָלדאטנ? איינער איז דאָרט געלעגנ מיטנ בויכ ארויפ אונ יעדעס מאָל האָט זיכ פונ אימ א טראָג געטאָנ: „באָלשעוויקעס?—הינט!״ אנדערע האָבנ געבאמקעט — אזוי אונ אזוי... ניט געווענ לײַכט צו דערגיינ וואָס זיי מיינענ, ווער זיי זײַנענ. ביקסנ אינ די הענט, פאָרנ אפנ זיי פראָנט—אָדער ווהינ פאָרנ זיי?

געצל איז אינגאנצנ אוועק פונ פענצטער, פונ זײַנ פלאנ מיט די געפאנגענע, פונ מאָס־קווע—ער האָט זיכ גענומענ צומ וואגאָנ. גענומענ ארויסשיילנ פונעמ רויכ, פונ די רייד, פונ די פענעמער „ווער מיט ווענ״... איינער לעבנ אימ—א פארשלאָפענער, די אויגנ קלאפנ זיכ צו אונ שפרינגענ אופ—קלאפנ זיכ צו אונ שפריגענ אופ. א צווייטער לעבנ אימ גריזשעט א שווארצנ סוכאר, דאָס היטל פארוקט, די אויערנ טאנצנ, ער שוויצט אזש באמ גריזשענ.

איצט ווייסט שוינ געצל אביסל, אונ דאָס איבעריקע קאָנ ער א טראכט טאָנ — — —

— די באָלשעוויקעס?—הינט!—באמקעט דער מיטנ בויכ ארויפ...

— פארקויפנ דאָס לאנד צו פײַנט...—אנטוויקלט דער שווארצ־ברילִיקער אינ א ווינקל זײַנ טעאָריע.

אונ דאָס ווײַסינקע בערדל לייגט פאנאנדער זײַנ לעצט־אנטשלאָסיקנ פלאנ וועגנ דער „פארשיקונג״...

— אונ מיר וועלנ זיי פאָטער ווערנ—אפ איינמאָל — — —

ווענ? אונ דער, וואָס גריזשעט שווארצע סוכארעס, הערט עס ניט? אונ דער פאר־שלאָפענער? אָט א לויז קריכט אימ אפנ שטערנ... ער הערט ניט גאָרניט?

— אונ מע וועט זיי פאָטער ווערנ...

ווײַסינקע בערדל, מע וועט דיכ ארויסוואַרפנ דורכנ פענצטער... איכ, אונ דער פאר־שלאָפענער, אונ דער גריזשענדיקער, אונ דער, אונ דער—מיר אלע וועלנ דיכ ארויסוואַרפנ דורכנ פענצטער...

געטראכט אונ געטאָנ. ווײַל אָט קומט אימ שוינ איינער צו הילפ. „ווריאָש״! גיט ער א געשריי. ער שטייט אופ אונ גיט א יאָג מיט דער האנט איבער דער לופט. א האנט ווי א שווערד... געצל קוקט זיכ אימ אײַנ. צי איז עס ניט אמאָל סעמקאָס ברודער? ענלעכ ביז אפ א האָר...

— מע וועט ניט פארשיקנ! ווײַל וואָס א ברודער איז א ברודער. „טי ווריאָש״!—זאָגט ער אונ ער זעצט זיכ צוריק אפ זײַנ אָרט.

די אנדערע קעפ האָבנ זיכ א טרייסל געטאָנ. א פאָר שווערע ברעמענ האָבנ זיכ הייכ אופגעהייבנ. א ציגאר מאכאָרקע האָט זיכ אָנגעצונדנ. א ברייטע נאָז האָט זיכ אײַנגע־

קנייטש ביז ארופ. און ס'איז געווען שטיל. דער לאָקאָמאָטיוו האָט געפּיַפּט. די רעדער האָבן געקלאַפּט. דער וואַגאָן האָט זיך געוואָרפן. וואָלד פוןביידע זיַיטן האָט זיך גערוקט. צוויי מינוט.

דערנאָך האָט זיך ארויסגעשיילט א ניַיער פארשווין: ברייטע מאטראָזן־הויזן, א זעלנער־רישער מאנטל. און די אויגן האָבן א קערעווע געטאָן צו אים.

— איַיך, ברידער, פירט מען בא דער נאָז. מע דערציילט איַיך זאכן, וואָס זיי זיַינען ניט עמעס. צום פיַינט פארקויפן איַיך אנדערע! אָט פירט מען וויַיטער קריג. און אָט שיקט מען איַיך קיַין מאָסקווע, אז איר זאָלט דאָרט שיסן אפ איַיערע אייגענע ברידער...

פון פארשיידענע ווינקלען איז מען אופגעשטאנען, קעדיי דעם ניַיעם פארשווין אָנצוקוקן. פאוואָליע אופגעשטאנען—און פאוואָליע געקוקט. געצל האָט פארענדיקט:

— קיַין מאָסקווע פירט מען איַיך? שלאָגט דאָרט די בורזשויעס און ניט איבער דער מאכט פון די ארבעטער!

מיט איין שפרונג האָט זיך אופגעזעצט דער, וואָס איז געלעגן מיטן בויך אראָפּ.

א גרויס רויט פּאָנעם. גרויסע בלאָנדע וואָנצעס, אן אונטער־אָפּיצער. ער האָט זיך א רוק געטאָן און איז אופגעשטאנען. נאָך אנדערע זעקס, אָדער אכט, צוגלייַך מיט אים. זיי זיַינען צוגעקומען צו געצלען. זיך ארומגעשטעלט ווי א פּלויט. דער פארשלאָפענער האָט אופגעהערט צו שלאָפן. דער גריזשענדיקער האָט אופגעהערט צו גריזשען. ווי פון אונטער די רעדער האָבן ציין געשטשירעט:

— טי, פּראָוואָקאטאָר...

ווילדע אויגן ארום געצלען, פארקרימטע מיַילער. און זיַין אייגענער שטערן ווערט אלץ מער אויסגעצויגן. זיַין פּאָנעם הארט, פארביסן.

דער קורניק? — — —

שטיל...

פּלוצים—א געווירבל פון הענט, אינדערהייך און ארום, הענט שטרעקן זיך, בייגן זיך, פארפלעכטן זיך צווישן די קעפּ, צווישן די קערפּערס—א קנויל מיט הענט... און די טיר רייַסט זיך אוף. פון ווינקלען קומען געשרייען: „טשטאָ וויִ?״ „פּוסטי!״— — — און געצל פליט — פליט — —

צווישן די ביימער האָט אופגעציטערט א שאָס.

דער צוג איז אוועק וויַיטער.

---

## קאמף באם ריאזאנער וואָקזאל

געצל איז געזעסן אפן גראָז, און לעבן אים איז געשטאנען דער הייכער בלאָנדער, דער, וואָס האָט אויסגעזען ענלעך צו סעמקאָ. דערנאָך זיַינען זיי ביידע געגאנגען. געצל האָט שוין געוווסט: דער בלאָנדער איז אנטלאָפן פון וואַגאָן בא דער נאָענטסטער סטאנציע. און דער בלאָנדער האָט שוין געוווּסט: ווען ער איז דאָ צוגעקומען, איז געצל נאָך געלעגן ווי אין היגערפלעט. די קויל האָט געטראָפן אין שפּיץ שטיוול—מער ניט. דאָס איז די גאנצע געשיכטע... און איצט האָט שוין די זון געהאלטן באם אונטערגיין.

— טוט נאָך וויי?

— נײנ...

נאָר געצל האָט זיכ געבײגנ אונ שטיל געקרעכצט.

צו דער נאָענטסטער סטאנציע איז געווענ צו גײנ עלף ווירסט. אפנ וועג האָבנ זײ גערוט אינ א דאָרף, געגעסנ שאָפנ־פלײש מיט קאשע, געשלעפט זיכ ווײַטער אונ ארופגעכאפט זיכ אפ א צוג, וואָס איז געגאנגענ קײנ ריאזאנ. פונ דאָרט קײנ מאָסקווע.

די „טעכנישע גרופע" האָט דעמלט שטארק געארבעט אפנ ריאזאנער וואָקזאל. פונ פארשײדענע געגנטנ האָט מענ געפירט סאָלדאטנ אפנ פראָנט. די סאָלדאטנ האָבנ ניט געוווּסט וווּהינ מע פירט זײ. האָט די „טעכנישע גרופע" דאָ געארבעט מיט אלע קויכעס גאנצע טעג, גאנצע נעכט — אָנגעווענדט פארשײדענע מיטלענ פונ אגיטאציע, געהאט אויסצושטײנ קאמפנ מיט מיליציע אונ אויכ מיט סאָלדאטנ.

סעמקאָ, דער הויכער בלאָנדער, געצל אונ נאָכ צווײ אנדערע כאווײרים האָבנ אָפגעווארט א מיליטער־צוג, וועלכער האָט באדארפט קומענ פונ סיביר. עס איז שוינ געוואָרנ פארנאכט אונ דער צוג האָט זיכ נאָכ ניט געוויזנ. לויט דער אינפאָרמאציע, וואָס זײ האָבנ באקומענ פונ „אײגענע", האָט דער צוג געזאָלט זײַנ אינ מאָסקווע שוינ מיטיק־צײַט. אָבער דער טאָג איז פאווּאָליע פארגאנגענ, איבער דער ווײַטער באנ־שטרעקע האָבנ זיכ אָנגעהײבנ צינדנ גרינע אונ רויטע לאמטערנעס, באנענ זײַנענ אָנגעלאָפנ פונ פארשײדענע זײַטנ, די וואגאָנענ האָבנ פונ זיכ ארויסגעוואָרפנ הונדערטער פאסאזשירנ, אנדערע וואגאָנענ האָבנ פונסנײַ ארײַנגעשלונגענ הונדערטער פאסאזשירנ—יענער צוג פונ סיביר האָט זיכ ערשט באוויזנ, ווענ אינדרויסנ איז שוינ געווענ היפש טונקל. די פינפ פונ דער „טעכניק" האָבנ זיכ די גאנצע צײַט ארומגעבלאָנקעט צווישנ די סאָלדאטנ, וועלכע זײַנענ געלעגנ צעוואָרפנ אומעטום איבערנ וואָקזאל, געפרווּט א רײד טאָנ דאָ אונ דאָרט, אונ פארנאכט זײַנענ זײ ארײַנ אינ א נאָענטער טשײַנע אָפרוּענ.

עס ציט זיכ א ריזיקער עשאלאָנ — ניט איבערצוקוקנ מיטנ אויג. די וואגאָנענ זײַנענ אָנגעשטאָפט מיט סאָלדאטנ, טײל שטײענ שוינ אונטנ. א הארמאָשקע לאָזט זיכ פלוצים הערנ מיט קורצע אָפגעהאקטע טענער. קעפ ווענדנ זיכ אינ אלע זײַטנ, באווײַזנ זיכ אינ די וואגאָנ־פענצטער, אינ די טירנ. די הארמאָשקע גיט א קוויטש. פענעמער שמײכלענ, קוקנ זיכ איבער, סאָלדאטנ שפרינגענ ארויס פונ די וואגאָנענ. העכער לאָזט זיכ הערנ די הארמאָשקע. די סאָלדאטנ לויפנ, שרײַענ, לויפנ דאָרט אהינ, ווו עס געפינט זיכ די הארמאָשקע. עס שטײענ שוינ דאָרט אסאכ סאָלדאטנ, ארום ווערט א געדרענג. „וואָס איז דאָרט?" „אָט, גיב א קוק... א הארמאָשקע שפילט — ציט זיכ, בײגט זיכ, אונ לעבעדיק שפילט זי אונ אײנער טאנצט. עכ, ווי ער טאנצט!

צווײ סאָלדאטנ זײַנענ עס, די, וואָס שפילנ אונ טאנצנ—מע ווײסט ניט: פונ עשאלאָנ? צי ניט פונ עשאלאָנ?—דער געדרענג ווערט גרעסער, פונ אלע זײַטנ קומענ צולויפנ אלץ מער סאָלדאטנ.

סעמקאָ שפילט אונ דער הויכער בלאָנדער טאנצט. ארום שטײענ שוינ הונדערטער סאָלדאטנ. געצל פרעגט בא די הינטערשטע רײענ, וואָס דאָס איז? „הערסט ניט?" יאָ. ער הערט אונ די סאָלדאטנ וואָס ארום, וואָס איז מיט זײ? „זעסט ניט? מע פאָרט מיטנ עשאלאָנ". געצל זאָגט צו אײנעמ:

— איכ פארשטײ דאָס ניט לויט מײַנ סײכל. אינ רוסלאנד איז א רעוואָליוציע, אָדער וואָס?

וואָס? קערענסקי, דאכט זיך, האָט צוגעזאָגט סאָציאַליזירונג, פעלד־פּאַרטיילונג—אָבער אָנשטאָט דעם, שיקט ער פונסניַ אינ מילכאָמע. אונ איר לאָזט זיך? איך בינ א געפאנגענער.

א צווייטער האָט זיך אריַינגעמישט, א דריטער. דער שמועס איז אויסגעוואקסנ. געצל דערציילט, אז אינ „אוסטריע" איז ניטאָ וואָס צו עסנ. ווענ מע כאפּט דאָרט א געפאנגענעם הארגעט מענ אים... איינער א סאָלדאט—מע ווייסט ניט, פונ עשאלאָנ צי ניט פונ עשאַ־לאָנ—רעדט אונ שריַיט אלץ היציקער: דער אוסטריעצ איז גערעכט. מע פירט דעם עשאַ־לאָנ אינ מילכאָמע. מע דארפ ניט גיינ. אינ לאנד איז א רעוואָליוציע. א צווייטער סאָל־דאט שטייט אינ אנ אָפענער טיר פונ א וואגאָנ אונ האלט א רעדע: אינ לאנד איז א רע־וואָליוציע! קערענסקי וויל קריג? זאָל ער אליינ גיינ מילכאָמע האלטנ! מיר ווילנ אהיים פאָרנ — – — די הארמאָשקע, דער טאנצ איז מיט איינמאָל איבערגעריסנ געוואָרנ.. „וואָס איז?" „מע רעדט". „ווער רעדט?" „אָנ דאָרט!" מע האָט זיך געשטופּט ארום דעם רעדנער. א צווייטער אונ א דריטער האָט שוינ אויך גערעדט...

„פּראָוואָקאטער"! האָט עמיצער אויסגערופנ. „פּראָוואָקאטער"? „ווו איז ער?" „דאָס זיַינענ די אָפיצערנ מיט דער מיליציע, וועלכע ווילנ איַיך צווינגענ גיינ אינ מילכאָמע!" א קויל האָט א פיַיפ געטאָנ. ווי א ווינט האָט זיך אופגעהייבנ א געלויפ. א צווייטער פיַיפ. א געלויפ. אונ ווידער א פיַיפ. „צום געווער!" „שלאָגט די מיליציע!" מי־ליציע — — —

עס איז געווענ א קורצער אונ א פארביטערטער קאמפ—אָפיצערנ, מיליציע פונ איינ זיַיט, סאָלדאטנ פונ דער אנדער זיַיט. אינ טייל מינוטנ האָבנ זיך די קעמפנדיקע אויסגעמישט, מע האָט ניט געוווּסט ווער קעגנ וועמענ... גאנצ פונ דער נאָענט האָט א מיליציאָנער דערשאָסנ סעמקאָ מיט א רעוואָלווער. געצל האָט ארויסגעכאפּט א שפּיז פונ א סאָלדאט אונ אריַינגעשטאָכנ אינ מיליציאָנער...

דער עשאלאָנ איז ניט אוועק וויַיטער פונ מאָסקווע.

## דער וועג קיינ לעמבערג

ווענ געצל סאפּראנ איז אוועק אפנ פראָנט אינ יאָר ניַינצנהונדערט צוואנציק—דעמלט שוינ צום פערטנ מאָל—האָט ער דעם אסטראכאנער פּארטיי־ארכיוו איבערגעגעבנ אזא מעלדונג:

„איך, געצל סאָפּראנ מיטנ נאָמענ, געבוירנ געוואָרנ אינ דער שטאָט לעמבערג אינ יאָר 1881, א געפאנגענער אינ רוסלאנד, בינ פארשריבנ געוואָרנ אינ דער שטאָט מאָסקווע אינ די פּארטיי פונ די באָלשעוויקעס אינ יונ כוידעש פונ יאָר 1917. איך האָב מיך אקטיוו באטייליקט אינ א ריי אומלעגאלע ארבעטנ אינ דער ציַיט פונ קערענשטשינע. איינמאָל באם אָפּשלאָגנ א מיליטער־עשאלאָנ, אז ער זאָל ניט גיינ אינ מילכאָמע, בינ איך פארווונ־דעט געוואָרנ אינ דער לינקער האנט. איך בינ שנעל אויסגעהיילט געוואָרנ, אונ ווידער האָב איך געארבעט בא ליטעראטור־טראנספּאָרטנ קיינ קיִעוו, פּענזא, סאמארע, ניזשני־קאזאנ. אינ דער לעצטער שטאָט בינ איך שוינ געווענ צום צווייטנ מאָל, דאָרט בינ איך אויך פארבליבנ ארבעטנ בא די געפאנגענע אינ לאגער. עס איז מיר אויך געלונגענ דאָרט

ארויסצורופנ א בונט קעגנ די טשעכנ. די געפאנגענע זײַנענ דעמלט אנטלאָפנ אינ אלע זײַטנ. שפעטער האָב איכ מיכ באטײליקט אינ קאמפ פונ די באָלשעוויקעס קעגנ די יונ־קערס, וועלכע האָבנ זיכ אײַנגעשלאָסנ אינ דער קאזאנער פעסטונג. נאָכ א 48־שאָעדיקנ קאמפ האָבנ מיר געזיגט. מע האָט מיר באפוילנ צו אָרגאניזירנ די געפאנגענע אונ זײ צו־פירנ דער אינטערנאציאָנאלער ארמײ. צוזאמענ מיט אנ אָפטײלונג געפאנגענע אונ רוסישע סאָלדאטנ זײַנענ מיר אוועק אינ סאמארע מיט דער וואָלגע אינ קאמפ קעגנ די טשעכנ אונ קאָלטשאקס ארמײ. איכ מעלד דאָ, אז ווענ אײנער פונ אונדז איז ארײַנגעפאלנ אינ די הענט פונ די ווײַסע, האָבנ זײ אים ארופגעשטאָכנ מיט א באגנעט אפ א בוים. אזוי האָבנ מיר אָנגעטראָפנ אסאכ פונ אונדזערע הענגענ אפ בײמער. אָבער מיר האָבנ העלדיש געקעמפט, מיר האָבנ אײַנגענומענ סאמארע אונ געגאנגענ ווײַטער. מיר האָבנ ארומגערינגלט גאנצע עשאלאָנענ מענשעוויקעס אונ ווײַסע אונ אזוי זײַנענ מיר געגאנגענ אלצ ווײַטער מיט שטארקע זיגנ. אפנ וועג בינ איכ פארוווּנדעט געוואָרנ אינ האלדז אונ מע האָט מיכ אָפגעשיקט קײנ מאָסקווע. נאָכ דער אויסהײלונג בינ איכ צוגעטײלט גע־וואָרנ צו דער 9־טער דיוויזיע אפ צו היטנ דעם קרעמל אונ אָנצופירנ מיט פאטרולנ אינ שטאָט. ווענ עס האָט געהײסנ „ווער עס מעלדעט זיכ פרײַוויליק אפ אסטראכאנ, ווײַל די ווײַסע האָבנ אײַנגענומענ די שטאָט!" בינ איכ געווענ אײנער פונ די ערשטע פרײַוויליקע. נאָכ עטלעכע טעג פאָרנ זײַנענ מיר אָנגעקומענ הינטער אסטראכאנ, ווו דער קאמפ האָט זיכ באלד אָנגעהײבנ. עס האָט ניט געדויערט לאנג, ביז מיר האָבנ אײַנגענומענ די שטאָט. אונ דערנאָכ האָבנ מיר שוינ געטריבנ די ווײַסע ביז צומ קאספישנ יאם אונ נאָכ ווײַטער קײנ פערסיע. אָבער מיכ האָט געטראָפנ דאָס אומגליק, אז שוינ נאָענט פארנ לעצטנ זיג בינ איכ ווידער פארוווּנדעט געוואָרנ מיט א קויל אינ רוקנ. אונ דאָס וויל איכ דאָ מעלדנ, אז דער אסטראכאנער שטאָט־סאָוועט האָט זיכ געגעבנ גרויס מי, קעדײ מיכ אויסצוהײלנ פונ מײַנ שווערער ווונד. אונ כאָטש איכ האָב מיכ ניט געלאָזט אָפערירנ אונ די קויל איז געבליבנ שטעקנ דאָרט אינ רוקנ, האָבנ די דאָקטוירים פונדעסטוועגנ אלצ געטאָנ, קעדײ מיכ ווי אמבעסטנ אויסצוהײלנ. איצט, ווענ איכ מעלד מיכ פרײַוויליק, צוזאמענ מיט אלע ארבעטער פונ מײַנ ווארשטאט צו גײנ קעמפנ קעגנ די פוילישע אָנפאלער אפ קיִעװ, וויל איכ דאָס אלצ מעלדנ מײַנ פארטײ. געצל סאפראנ".

---

ער איז געשטאנענ הײכ אפ א קלײנעמ לײדיקנ בערגל, ארומ האָבנ זיכ גענידערט אונ זיכ געהײבנ לויטער סאמעט־גרינע שפיצנ פונ נאָדל־בײמער. לעבנ אימ איז געשטאנענ שורא. ווענ זי האָט ארופגעקוקט צו אימ, האָט זי מיט דער האנט געמוזט פארשטעלנ אירע אויגנ, ווײַל די זונ האָט צו שטארק געברענט. ברוינ ווי געטריקנטער דעמב איז געווענ זײַנ פּאָנעמ, מיט א דינעמ גלאנצ איבערגעצויגנ. אונטער דעמ גרינעמ העמד האָט זיכ גע־שפרײט אונ געהײבנ א געבויגענע ברוסט. ער איז געשטאנענ דאָרט אויבנ לײַכט, אויס־געצויגנ, דעמ קערפּער געווענדעט צו אלע זײַטנ. ער האָט אויסגעשטרעקט די רעכטע האנט ווײַט פונ זיכ, מיט דער לינקער האנט האָט ער שורענ ארומגענומענ, זײַנ פּאָנעמ האָט איצט נאָכ שטארקער געגלאנצט אונטער די טיפע קנײטשנ, אונ ער האָט געוויזנ אנטקעגנ דער זונ:

— דאָרט, שורא, איז לעמבערג...

שוראס קײַלעכיק־קלײנע פּאָנעם האָט ניט געקוקט ווו זײַן האנט האָט געוויזן. זי האָט ארופגעקוקט צו אים. דאָרט ווײַט האָט זי סײַווי גאָרניט געזען, אין זײַן פּאָנעם האָט זי גיכער געקאָנט זען די שטאָט לעמבערג. די שטאָט, פון וועלכער ער האָט איר שוין אזוי־פיל דערציילט.— די שטאָט—זי האָט זיך באלד אויסגעוועבט אין שוראס קאָפּ ווי א שרע־קיקע פאנטאזיע מיט נאכט, מיט שאָטנס, מיט שוידער...

זי האָט אים ארומגענומען. איר קאָפּ האָט געגרייכט ביז זײַן געבויגענער ברוסט. דאָס קלײנע אויער איז דאָרט געלעגן און עס האָט זיך צוגעהערט, ווי עס קלאפּט דאָרט אינע־ווייניק—לעמבערג... לעמבערג... די פּאָליאקן זײַנען געלאָפן ווי די האָזן, זיי האָבן ניט קיין צײַט געהאט אָנצוטאָן די שיך. און געצל האָט געיאָגט ווי א ווילדער פויגל נאָך פופצן טעג. נאָך אכט טעג. נאָך דרײַ טעג... און איצט — — —

— זע, שורא, דאָרט איז לעמבערג...

ער האָט זיך געשטרעקט מיטן גאנצן קערפּער. געזען האָט ער קלויסטער־שפּיצן, הײַ־זער־טורעם, דעם גלאנץ פון גרין־געפארבטע בלעכ־דעכער און פון שווארץ־געטאָפּלטע שיפער. ער וואָלט זיך אזוי א לאָז געגעבן איבער די שפּיצן פון די גרינע סאמעט־ביימער און ווי א פײַל וואָלט ער ארײַנגעשאָסן אין שטאָט,

— מיר זײַנען דאָ—די אינטערנאציאָנאלע ארמיי פון די באָלשעוויקעס. מיר זײַנען גע־קומען!

— טשטאָ טאקאָיע? — האָט שוראס קלײן־קײַלעכדיקע פּענעמל ארופגעקוקט צו געצלען און מיט ווונדער און מיט זון אין די אויגן האָט זי אים דאָס אזוי געפרעגט.

געצל האָט גערעדט אריבער די ביימער, אריבער די דערפער, פעלדער, צו דער שטאָט לעמבערג:

— מיר קומען! די אינטערנאציאָנאלע ארמיי פון די באָלשעוויקעס. מיר וועלן אָפּרוי־מען פון דײַנע גאסן — די קורניקעס!

די פליגל פון אן עראָפּלאן האָט אָנגעטראָגן נאָך פונדערווײַט א געזשומערײַ אינ־דערלופט. געצל מיט שורען האָבן זיך פאוואָליע ארויפגעבויגן און אופגעהייבן די ביקסן. זיי האָבן געקוקט און געהאָרכט פון וועלכער זײַט דער עראָפּלאן קומט. באלד האָט מען אים געזען קומען פון דער פוילישער זײַט — פון לעמבערג... צוערשט א קלײנ שווארץ פּינטל, דערנאָך אלץ גרעסער און דײַטלעכער. געצל האָט דערקענט די פארבן: פראנ־צויזישע...

— האָסט געלאָדן? — האָט ער געפרעגט שורען. יאָ. זי האָט געלאָדן. ביידע האָבן אופ־געהייבן די ביקסן, אָנגעשטעלט זיי, און געווארט.

— נידעריק פליט דער הונט—האָט שורע געזאָגט.

— יאָ... צוויי הונדערט.—האָט געצל געענטפערט—אָבער שנעל!—האָט ער אויסגערופן. און זײַן ביקס האָט דעם ערשטן קנאל געטאָן. די פײַערלעך האָבן געשפּריצט איינס נאָך אנדערן. דער עראָפּלאן האָט שנעל פארקערעוועט אפּ צוריק. ער האָט זיך געײַלט פלוצים ווי א דערשראָקענע כײַע.—ער וועט בא מיר ניט ארויס פון די הענט! — האָט געצל גע־שריִען, געצילט און אָפּגעלאָזט א רויכל.—דו יאָגסט דיך צו שנעל. — האָט ער געזאָגט צו שורען.—מוזט גענויער צילן. האָסט געזען איצט? מײַנס האָט געטראָפן אין סאמע פּופּיק...—

ער האָט אראָפּגעלאָזט די ביקס צום בויך, נאָכאמאָל געלאָדן, און ווידער זי אופגעהייבן.— אָט! איצט האָט ער באקומען... נאָכאמאָל! נאָכאמאָל! גענוג! געצל האָט אראָפּגענומען די ביקס.— וזעסט? עס דרייען זיך אים שוין די קישקעס...

דער עראָפּלאַן האָט געמאכט קאָזשעלקעס אינדערלופט, ווי אַן אקראָבאט. מיטן קאָפּ אראָפּ און מיטן בויך ארוף. ער האָט זיך געדרייט ווי א פליגל פון א ווינטמיל, אראָפּ־געפאלן אף צוואנציק מעטער און זיך ווידער אופגעהייבן. געצל האָט א פּאטש געגעבן אין קני...

— ער פליט ווײַטער! זעסט? ער האָט זיך דערכאפּט...

שוראס באקן זײַנען אײַנגעפאלן געוואָרן. זי האָט אויסגעזען אף צו וועלן וויינען..

— ניין! ער פאלט! פאללללט—טראכ!

געצל מיט שורען האָבן זיך אָנגעקוקט, זיך ארומגעכאפּט, און אראָפּגעגאנגען פון בערגל. פון יענעם אָרט, ווו דער עראָפּלאַן איז אראָפּגעפאלן, האָט זיך געהייבן א גע־דיכטער רויך.

ווײַטער אונטן האָט זיך פארנומען א צעלעכערטער, פיל גריבלדיקער וואלד. דער פארביסענער קאמף פון די לעצטע טעג האָט זיך נאָך ארויסגעפילט פון דער צעראָיעטער ערד. טיפער אין וואלד, באם געשלענגלטן שמאָלן טײַך, זײַנען געלעגן צעוואָרפענע טיילן פון דער רויטער ארמיי. אף איין אָרט איז געווען פארזאמלט דער שטאב פון דעם לעמ־בערגער פראָנט. געצל איז דאָרט צוגעגאנגען. שורא איז געבליבן זיצן פון דער זײַט.

עס איז ניט געווען קיין פריילעכע נײַס, די פּאָליאקן האָבן באקומען פארשטארקונג פון פראנקרײַך. פראנצויזישע אָפיצערן, טאנקען, עראָפּלאַנען, אמוניציע. אין ווינקער װאלד האָט זיך די רויטע ליניע געמוזט צוריקציִען...

פארנאכט האָבן די פּאָליאקן שטארק אטאקירט. איבער צוויי שאָ צײַט האָט זיך דאָס פײַער ניט אײַנגעשטילט. געצל האָט געשוויצט. זײַן אָפּטיילונג איז געווען צונויפגעשטעלט הויפּטזעכלעך פון נײַע פרײַוויליקע קאמענעץ־פּאָדאָלסקער ארבעטער און פויערים. זיי האָבן ניט געקאָנט גוט אָנגיין מיט מאשין־געווער. א כוצדעם האָט אמוניציע צוביסלעך געפעלט. װען עס איז טונקל געוואָרן, האָט אופגעהערט די פּוילישע אטאקע. געצל האָט געזוכט שורען, ער האָט זי געטראָפן קניִען לעבן א בוים, די ביקס אין די הענט, אָבער זי איז געווען טויט. פון איר רעכטן שלייף האָט שוואכלעך גערונען א דין שנירעלע בלוט. ער האָט זי שנעל אנידערגעלייגט, אויסגעפּרוווט אלע מיטלען זי צו דערכאפּן — עס איז ניט געווען מעגלעך. נאָך מיט א האלבער שאָ פריִער איידער ער איז צו איר צוגעקומען, איז זי שוין געווען טויט.

לעבן איר איז די גאנצע צײַט געזעסן א כינעזער. זײַן פירעקיק געל פּאָנעם איז גע־ווען פארקנייטשט אין טיפן טרויער, זײַן גאָלער קאָפּ האָט זיך קעסיידער א טרייסל געטאָן. אף א ווײַטן בוים־שפּיץ האָט דינ־קוויטשענדיק א פויגל ארויסגעשריִען אין דער בלאָער נאכט. צופוסנס פון וואלד האָט דאָס געשלענגלטע שמאָלע וואסער שטיל־רוישנדיק גע־שווענקט די לאנגע גראָזן.

דער רויטער פראָנט האָט זיך צוריקגעצויגן. מיט א קליינער אָפּטיילונג איז געצל גע־בליבן אפן אָרט, אופצוהאלטן דעם פײַנט. אין שפּעטער נאכט, ווען די לעוואָנע האָט העל באלויכטן דעם גאנצן קאנט, האָבן זיך אָנגעהייבן רוקן פון דער צווייטער זײַט טײַך געבויגענע געשטאלטן. געצל האָט געוואַרט ביז זיי זײַנען צוגעקומען נעענטער, דערנאָך

האָט ער א לאָז געטאָן דאָס מאשינ־געווער, ער האָט עס אליינ געפירט, די קוילנ האָבנ געשפריצט ארום אינ א האלבנ קרײַז, געזאָטנ ווי צעברויזטע שטיינער. עטלעכע מאָל האָט ער אָפּגעווערט דעם צו שנעלנ געלויף פונ פײַנט. ער האָט אים אזוי אופגעהאלטנ א גאנצע נאכט. אָבער ווענ עס האָט גענומענ שאריענ צווישנ די ביימער, איז געצל שוינ געווענ ארומגערינגלט פונ צוויי זײַטנ. ער האָט דעמלט באפוילנ זײַנע כאווײרים, זיי זאָלנ אנטלויפנ וווהינ זיי קענענ, אליינ האָט ער נאָכ אינ א צוגעגרייטער גרוב שנעל פארגראָבנ דאָס מאשינ־געווער, אונ אינ א צווייטער גרוב האָט ער זיכ ארײַנגעוואָרפנ—צוגעדעקט זיכ מיט צווײַגנ, גראָזנ אונ ער...

די טריט פונ די פוילישע סאָלדאטנ האָבנ זיכ באלד דערנעענטערט, דײַטלעכ זיכ אָנ־געהערט ארום זײַנ גרוב — אונ זיי האָבנ זיכ צוביסלעכ דערווײַטערט, אלץ ווײַטער אוועק פונ אים.

געצל האָט באוויזנ דעם קאָפּ, אָפּגעשטויבט זיכ פונ דער ערד, אונ עטלעכע מאָל שטארק אָפּגעאָטעמט. ווי א קאַץ האָט ער זיכ א לאָז געטאָנ איבערנ וואסער צו דער אנ־דערער זײַט. געציילטע מינוטנ שפּעטער האָט ער שוינ געהאט אפ זיכ א פוילישנ מונדיר.

אונ ווענ די זונ איז נאָכ געווענ גאָר נידעריק, איז שוינ געצל אינ פויעריש אָנגע־טועכצ ארײַנגעגאנגענ קיינ לעמבערג.

## אידע פינכאסיק

* * *

היי, דו קאָפּ, מײַן יונגער,
וואָס האָסטו פאַרטראַכט זיך,
ווען ס'דרייען זיך מאַשינעס,
מאָטאָרן יאָגן שטאַרקער,
וואַרפּ אָפּ שווערן נעפּל,
ציל אָן אויגן ריכטיק,
ווענט זאָלן געדענקען
זיצסט בא דער מאַשין דאָך.

קוק איך זיך אַרום דאָ
זע איך קאַלטע בליקן,
וואָס מע וואַרפט מיט ווּנדער
פאַר מײַן ניט־געשיקטקײַט,
פאַר די אָפטע לעכלעך,
ריסן אין די פּיאַטעס
פאַר אַזאַ פאַרטראַכטער,
לעמעכדיקער אַרבעט.

לעכערן די בליקן,
שנײַדן זיי ווי מעסערס,
קריצן אין זיקאָרן
כ'קען זיי ניט פאַרגעסן.
דרייען זיך מאַשינעס,
מאָטאָרן יאָגן שטאַרקער,
היי, דו קאָפּ, מײַן יונגער
גענוג, גענוג פאַרטראַכט זײַן.

## מ. גרוביאנ

* * *

הארבסט האָט פארווייעט,
איז קילער געוואָרנ.
צײלט דער אינדרויסנ
איינציקע טראָפנס.
פאלנ זיי פולע,
ווי קערנדלעכ קאָרנ.
אונ ריטשקעלעכ לויפנ
מע קענ זיי ניט כאפנ.
— — — — — —

די שטאָט איז אינגאנצנ,
ווי א שיפ אָנגעלאָדנ
מיט מענטשנ אזויפיל,
מיט וואָגיקער מאסע.
אָט וועט זי, די שטאָט,
זיכ פונ ברעגעס אָפשלאָגנ,
אָט וועט זי, די שטאָט,
אוועק מיטנ וואסער...
— — — — — —

טריפ, טריפ, טריפ
איז שוינ אָפגעגאנ
פונ ברעג די שיפ,
ווינטנ־לײַלעכער
כ'האָב אָנגעצויגנ,
ווארפט זיכ מיר א שײַנ
פונערגעצ אינ די אויגנ.

אונ אָט זע איכ די מיט,
אונ אָט זע איכ דעם ברעג,
דריי איכ זיכ אומ
אפ גלאנציקער דעק
אפ טראָטואר,
אפ שטיינערנעמ אונ ראשיקנ
זאָל א רעגנ וואשנ מיכ,
זאָל א רעגנ וואשנ מיכ...

צום פופציק יאָריקן יובילײ



יאקוב קאָלאס

יאקוב קאָלאס

# פליטניקעס

קלומקעס אפ די פלײצעס,
קעפ אינ גרויע היטלען,
גרויע מאנסביל־מענגעס
גײען טרײַבנ פליטנ.

באָרוועס, אָפּגעריסנ,
מיט פארברוינטע העלדזער.
אינ די לויזע סוויטקעס,
אינ די גרויע פעלצלעכ.

הינטנ—ברויט א וואָגנ,
שלעפּט דער פערד, דער שטילער.
זונ ס'הערט ניט אופ צו שלאָגנ
אונ טרײַבנ אימ קירילע.

ס׳ברענט די זון און בלענדעט—
ניט קיין רויש פון בלעטער.
די לופט איז הייס געזעטיקט,
ס׳רינט א שווייס א פעטער.

ס׳גיסט איבער זיך דער ניעמאַן
אין פילפארביקע פאסן,
ס׳ווערט ניט שטיל דער ליארעם
פון פארפרי באם וואסער.

פון טומלערײַ, געשרייען,
הילכט די לופט און קלינגט אָפּ:
— יאנקע, נעם אפריִער,
פיאָטר, קער אָפּ לינקער.

דעם בוהאָר פארוואַרפן,
אָנגעקוועטשט דעם רודער
און ניט דרעמל, שלאָף ניט,
קער זיך פלינקער, ברודער.

דער לעצטער אפ די פליטן
קערט ניט אָפּ באצײַטנס.
שרײַט אפ אים מיקאָלע,
זידלט אים פונוויַיטנס.

ס׳בייגט דער פליט זיך אויסעט,
בייגט זיך אויס—און האסטיק
ווערט צום ברעג געשטויסן
מיטן פלינקן וואסער.

אפ א זאמד פארשטויסן
בייזע קעלכער פאלן,
טוט מען אויס די הויזן
און אין וואסער—אלע.

אלע מיט בוסאקעס,
נעמט פון אלע ווײַטן!
און א קנייטש די נאקנס,
און געטריבן ווײַטער.

ידיש מ. ליפשיץ.

יאקוב קאָלאס

# צו מײַן יובילײ.

אויב עס נארט מיך ניט מײַן זיקאָרן, איז אין אווגוסט כוידעש 1906 י. אין מינסק, אפ פּאָדגאָרנע גאס—איצט קארל מארקס גאס נום. 56, פאָרגעקומען א געהיימע פארזאמלונג פון פאָרשטייער פון פארשיידענע רעוואָליוציאָנערע אָרגאניזאציעס. צווישן אנדערש, האָט זיך אפּ דער פארזאמלונג באהאנדלט די פראגע וועגן דעם, וועלכע מיטלען זאָל מען האלטן פאר מער צוועקמעסיק, קעדיי צו פירן א רעוואָליוציאָנערע פּראָפּאגאנדע צווישן די ברייטע שיכטן פון די ארבעטנדיקע. עס זײַנען דאָרט געווען פאָרשטייער אויך פון דער דאָרפישער לערערשאפט. אפ דערדאָזיקער פארזאמלונג האָב איך זיך באקאָנט מיט ווּלאסאָװ, וועלכער איז נאָכדעם געווען רעדאקטער פון „נאשא ניוואַ״, און פון אים האָב איך זיך דערוווּסט, אז אין ווילנע ווערט פּראָיעקטירט ארויסגעבן א צײַטונג אפ דער ווײַסרוסישער שפּראך. צו יענער צײַט בין איך צווישן דער דאָרפישער לערערשאפט און פארשיידענע גרופּן פון דער קליינער אינטעליגענץ געווען אביסל באקאנט, ווי א ווײַסרוסישער פּאָעט, מײַנע לידער פון פארשיידענעם אינהאלט זײַנען דאָ־דאָרט געגאנגען איבער די הענט. עס האָט זיך ארויס־געוויזן, אז ווּלאסאָװ האָט מיך געזוכט, קעדיי ארײַנציִען מיך אלס מיטארבעטער אינעם ווײַסרוסישן זשורנאל. איך בין געווען זייער צופרידן, געוואָר ווערנדיק, אז עס שאפט זיך אין דער נאָענטער צוקונפט א ווײַסרוסישע צײַטונג און האָב מיט צופרידנקײַט געגעבן מײַן צושטימונג אָנטייל צו נעמען אין דער אויסגאבע פון דער צײַטונג. ארויסטרעטן אין א ווײַסרוסישער צײַטונג אונטערן אייגענעם נאָמען איז געווען ריזיקאליש. די צארישע פּאָליטיק האָט אין באצוג צו די פעלקער, וואָס זײַנען ארײַן אין באשטאנד פון דער רוסי־שער אימפּעריע, ניט דערלאָזן קיין שום פרישע לופט פאר זייער נאציאָנאל־קולטורעלער אופלעבונג. די לערער ווידער איז צירקוליאריש געווען פארבאָטן ניט נאָר אָנטיילנעמען אין דער נעץ פון אנטוויקלען די קולטור פון זייער פאָלק, נאָר אפילע שרײַבן אין די צײַ־טונגען מיט א מער־ווייניקער ליבעראלער ריכטונג. אָן א ריזיקע האָט מען געקענט שרײַבן אין די אָרגאנען פון דער אויסגעשפּראָכענער שווארצמייעדיקער פּרעסע.

איז אָט אפּ דערדאָזיקער פארזאמלונג האָב איך איבערגעמאכט מײַן נאָמען אפּ יאקוב קאָלאס, אונטער וועלכן איך בין ארויסגעטראָטן אין דער ווײַסרוסישער ליטעראטור.

איך האָב געבראכט דעמדאָזיקן פאקט, איצט, אין 26 יאָר ארום, אין צוזאמענהאנג מיט מײַן 50־יאָריקן יובילײ. איך האָב אים געבראכט, קעדיי צו פארגלײַכן די פארגאנ־גענהײַט מיט דעם, וואָס עס טוט זיך און עס ווערט געטאָן איצט דורך דער באָלשעוויס־טישער פארטיי און דער סאָוועטנמאכט אין געביט פון פארווירקלעכן די לעניניסטע נאציאָ־

נאלע פאָליטיק. ווען מײַנע אויגן וואָלטן מיט 26 יאָר צוריק אפ יענער פארזאמלונג דער
זען אפ וואָס עס איז פאר אן אויפן דאָס אלץ, וואָס עס האָבן דערגרייכט די נאציאָנאלע
קולטורן פון די פעלקער פון פ.ס.ס.ר. און באזונדערס די ווײַסרוסישע אין געביט פון דער
קולטור־נאציאָנאלער בויונג אונטער דער פאָן פון דער קאָמוניסטישער פארטיי און דער
סאָוועטנמאכט, וואָלט איך ניט געגלויבט און וואָלט עס אָנגענומען פאר א כאָלעם, פאר
א פאנטאסטישער לעגענדע. אוןווירקלעך, אויב מע זאָל ריידן וועגן סאָוועטן־ווײַסרוסלאנד,
געמענדיק אין אכט דעם פאקט, אז די ווײַסרוסישע מעלוכע, איז דאָ געגרינדעט געוואָרן
אינגאנצן מיט 12 יאָר צוריק, ווערט דאָס אלץ, וואָס עס איז דערגרייכט געוואָרן פאר דער־
דאָזיקער צײַט אפן פראָנט פון קולטור, אויסקומען, ווי א ווונדערבארע לעגענדע. די ווײַס־
רוסישע וויסנשאפט־אקאדעמיע, ווו עס ווערט קאָנצענטרירט דער וויסנשאפטלעכער געדאנק
פונעם באפרײַטן לאנד; דער ווײַסרוסישער מעלוכע־אוניווערסיטעט, וווהין עס ציִען זיך
מיט א פרײַען שטורמישן שטראָם טויזנטער פון אונדזער ארבעטנדיקער יוגנט; די מע־
לוכע־ביבליאָטעק, ווו עס איז צונויפגעזאמלט מער פון א מיליאָן ביכער; א צענדליק הע־
כערע לערן־אנשטאלטן, הונדערטער מיטלע, טעכניקומען פון פארשיידענע ספעציאַליטעטן,
וויסנשאפטלעך־פאָרשערישע אנשטאלטן, צענדליקער טויזנטער אָנפאנג־שולן, ווו עס קלינגט
די ווײַסרוסישע שפראך, ווו עס ווערט אויסגעפּאָרמירט דער נײַער מענטש—צי דען דער־
מאָנט עס ניט אלץ אפ א לעגענדע? און ווי נישטיק, ווי קליינלעך עס זײַנען די אלע אָנ־
שטרענגונגען פון די מײַסטערס פון פאשיסטישן לאגער, קעדיי צו באשמוצן די נאציאָנאלע
פאָליטיק פון דער סאָוועטנמאכט.

מיט זעקס און צוואנציק יאָר צוריק איז די ווײַסרוסישע ליטעראטור געווען פאָרגע־
שטעלט אינגאנצן מיט עטלעכע נעמען, און עס זײַנען געווען די פינגער פון איין האנט
זיי איבערצוציילן. אין פינצטערע ווינקלען, באהאלטנדיק זיך אונטער פסעוודאָנימען, ריזי־
קירנדיק מיט די אָרעמע שטעלעס, ניט האָבנדיק קיין שום מאטעריעלן נוצן, האָבן די ווײַס־
רוסישע שרײַבער געשריבן. ווען מע זאָל זיך אָבער א קער טאָן צו דער סאָוועטישער
ווירקלעכקײַט און א קוק טאָן אפן צושטאנד פון דער ווײַסרוסישער ליטעראטור באם הײַנ־
טיקן טאָג, קען מען זיך ניט ניט פארווונדערן אפ איר גרויסן וווקס פאר דערדאָזיקער צײַט
הונדערטער נײַע שרײַבערישע נעמען, צענדליקער באוווסטע טאלאנטן האָבן זיך דערצויגן
אפ אירע שליאכן. מיט וואָס דערקלערט זיך דערדאָזיקער פאקט? פריִער פון אלץ מיט די
גוטע באדינגונגען, וועלכע די סאָוועטנמאכט גיט דעם שרײַבער. מען קען דרייסט זאָגן,
אז אין ערגעץ אפ דער וועלט זײַנען ניט געגעבן געוואָרן אזעלכע מעגלעכקײַטן פאר זײַן
שעפערישן וווקס, ווי אין סאָוועטנפארבאנד, און קיין שום אנדער ווירקלעכקײַט גיט אים
ניט אזא לעבעדיקן, אינטערעסאנטן און רײַכן מאטעריאל, וועלכן עס גיט אים די סאָוועט־
טישע ווירקלעכקײַט. און א צווייטע וויכטיקע אורזאכע: די אָקטיאבער־רעוואָליוציע האָט
צערײַסנדיק די קייטן פון קנעכטשאפט, ארויסגערופן פון די טיפענישן פון די ארבעטנ־
דיקע מאסן אירע שעפערישע קויכעס און געגעבן א ברייטן פלאץ פאר „זייער אנט־
פלעקונג.

די אויסערגעוויינלעכע אנטוויקלונג פון די העכערע וויסנשאפטלעכע און לערן־אנשטאלטן,
די ניטגעזעענע פארברייטערונג פון איווערדיקײַט, דער ניטגעזעענער וווקס פון ליטע־
ראטור און קונסט—אָט דאָס זײַנען די קנופּ־פונקטן פון די דערגרייכונגען פון דער נאציאָ־
נאלער לענינישער קולטור־בויונג, וועלכע עס דארף אָנערקענען יעדערער, וואָס האָט אויגן,
קעדיי צו זען.

ניט דער פאשיזם, ניט דער בורזשואזער ליבעראליזם, נאָר די דיקטאטור פון פראָלע־טאריאט, אונטער דער אָנפירונג פון דער קאָמוניסטישער פארטיי, זיכערט די נאציִעס זייער קולטורעלן וווּקס און בליִונג.

ווען דו שטעלסט זיך פאָר א בילד פון דער קולטור־בויוּנג אויסער די גרענעצן פון סאָוועטן־ווײַסרוסלאנר און אירע דערגרייכונגען, קומט דיר ניט ווילנדיק אפן זינען אויך ווײַסרוסלאנד אונטער דער הערשאפט פון דער פוילישער אָקופאציע. און מע קען ניט טראכטן וועגן מײַרעוו־ווײַסרוסלאנד, ניט דערמאָנענדיק די פינצטערע צײַטן פון צארישן דרוק פון דער עפּאָכע פון סטאָליפינשטשינע מיט אירע פעלד־געריכטן, צעשיסונגען און טליִעס. ניט ווילנדיק דערמאָנט זיך דער כמײַשער דרוק פון דער נאציִאָנאלער קולטור, די צײַטן פון איזדעקעווען זיך, גוואלדטאט און זשאנדארמיש־פאָליציייִשן ווילקיר. אויב דאן, פארן צאר, איז אָנשטאָט ווײַסרוסלאנד געווען א „מײַרעוו־געגנט“, זײַנען איצט אפן אָרט פון מײַרעוו־ווײַסרוסלאנד פאראן „מיזרעכ־קרעסן“. אויב פארן צאר איז די ווײַסרוסישע שפראך גראָב געטראָטן, אויסגעלאכט, און ארויסגעיאָגט געוואָרן פון די שולן, ווערן דאָרט איצט אלס צוגאָב צו דעם אלעמען ארופגעלייגט שטראָפן פאר דעם, וואָס די קינדער באַ־נוצן אין שול זייער מוטערשפראך. יענע קליינע צאָל קולטור־אנשטאלטן, וואָס זײַנען ארויס־געראָפן געוואָרן צום לעבן אין רעזולטאט פון די רעוואָליוציִאָנערע געשעענישן, זײַנען איצט פולשטענדיק ליקווידירט. אלע פײַערן פון ווײַסרוסישן קולטורעלן לעבן זײַנען פאר־לאָשן דורך די פאנעס־וואָיעוואָדעס פון דער „קולטורעלער“, דעמאָקראטישער“ פריצישער פוילן. עס איז צעגראָמירט די געזעלשאפט פון דער ווײַסרוסישער שול. די בעסטע זין פונעם ארבעטנדיקן ווײַסרוסישן פאָלק זײַנען פארטריבן, דערדריקט אין אונטערערד, אָדער ארײַנגעזעצט אין די טפיסעס. ווי אין די צארישע צײַטן, ווערן דאָרט ברייט פראקטיקירט יענע זעלבע קאָדעקסן פון געזעץ אין באצוג צו די „קראמאָלניקעס“, וועלכע גיבן אָפּ זייער לעבן פאר דער נאציִאָנאלער און סאָציִאלער באפרײַונג פון די ארבעטנדיקע.

דיזעלבע צארישע טפיסעס פארבלײַבן דאָרט אויך בא חײַנטיקן טאָג די גאלגאָפן און קרייצ־וועגן, מיט וועלכע עס גייען די מארטירער פאר דער זאך פונעם ארבעטנדיקן פאָלק.

אין די טעג, ווען די ברייטע סאָוועטישע געזעלשאפטלעכקײַט, די שרײַבערישע קאָר־פּאָראציעס, די וויסנשאפט־טוער קלײַבן זיך דאָ אָפּמערקן מײַן פופציקסטן יאָרטאָג און גיבן מיר אָפּ גרויס קאָוועד, ווערט דאָרט, אין דער אָקופּירטער ווײַסרוסלאנד, געמישפּעט איינער פון אירע בעסטע זין, בראָניסלאוו טאראשקעוויטש, וואָס איז פארמוטשעט, פאר־פײַניקט אונטערן שווערן לאסט פון די פוילישע טפיסעס.

די פארטיידיקערישע הענקער פון דער פריצישער יוסטיצ, די אייטערדיקע קרעצ אפן קערפער פונעם ארבעטנדיקן פאָלק, צוזאמען מיט די פּראָוואָקאטערס, מיט די דעפענסיווע־מעקלער, געקויפטע פאר די פריצישע זלאָטעס איידעס, מאכן שוין די געריכט־קאָמעדיע און טראָגן ארײַן קאָרעקטיוון צו די ראָלן פון די קאָמעדיאנטן, וועלכע האָבן שוין פארלאָרן דעם מענטשלעכן פּאָנעם. האלט אײַן אײַערע שמוציקע, ברודיקע הענט, איר, דינער, פון באאל.

ווען מישפּעט איר און פירט צו דער טליִע?...

ווי גיך דו האָסט זיך פארגעסן, דו „קולטורעלע“ פריצישע פוילן, וועגן דײַן פאר־שקלאפונג אונטערן אָפצאס פונעם צארישן שטיוול.

ארײַנטרעטנדיק אין דער צווייטער העלפט פון מײַן לעבן, פּראָטעסטיר איך הייס קעגן דעם קלאסאָוון און נאציִאָנאלן איזדעקעווען זיך איבערן ווײַסרוסישן פאָלק אין מײַרעוו־ווײַסרוסלאנד און אירע טרײַע קינדער. זאָל הויך פלאטערן אונדזער רויטע פאָן פון די סאָוועטן!

נ. ק.

# די סאַכאַקלען פון סענטיאַבער־פּלענום פון צ.ק. אל.ק.פ.(ב).

דער סענטיאבער־פּלענום פון צ.ק. אל.ק.פ.(ב). האָט אָנגעמערקט די גרונט־אופגאבעס, וועלכע שטייען פאר דער פארטיי און פאר אונדזער לאנד — איצט, ווען מיר געפינען זיך ערעוו דעם 2־טן פינפיאָר, ווען מיר דארפן אויסבויען אַן אָנקלאַסאָווע סאָציאַליסטישע געזעלשאפט. דער פּלענום פון צ.ק. פון אונדזער פארטיי האָט באטראכט אזוינע וויכטיקע פראגן, קנופּ־פראגן פון דער סאָציאַליסטישער בויונג, ווי די פראגע וועגן אנטוויקלען דעם סאָוועטישן האנדל, וועגן פארברייטערן די פּראָדוקציע פון פּכוירעס פארן ברייטן געברויך און וועגן דער שווארצער מעטאלורגיע.

די באשטימונגען פון סענטיאבער־פּלענום פון צ.ק. זײַנען געווענדעט אפ נאָכמער אופ־הייבן דעם מאטעריעלן וווילשטאנד פון די ארבעטער און פויערים, אפ פארשטארקן דעם צוזאמענשלוס צווישן שטאָט און דאָרף אפ נאָכמער אופהייבן דעם וווקס פון דער שווערער אינדוסטריע, באזונדערס פון דער שווארצער מעטאלורגיע.

אין קאמפּ קעגן אלע רעכטע און „לינקע" אָפּאָרטוניסטישע אָפּנייגן פון דער פארטיי, אין קאמפּ קעגן דעם קאָנטר־רעוואָליוציאָנערן טראָצקיזם, האָבן מיר זיך דערשלאָגן ריזיקע דערפאָלגן אפ אלע באצירקן פון אונדזער סאָציאַליסטישער בויונג, אין געביט פון אינדו־סטריאַליזירן און קאָלעקטיוויזירן דאָס לאנד, מיר האָבן אונטערגעפירט א פעסטע באזע אונטער דער שווערער אינדוסטריע, א באזע פון מעטאלורגיע, מאשין־בויונג, עלעקטרע, כעמיע א.א.וו., דעריבער קענען מיר איצט שטעלן אָט די אופגאבעס און פראגעס, וועלכע עס האָט באטראכט דער סענטיאבער־פּלענום פון צ.ק. אל.ק.פ.(ב).

דער כ' סטאלין האָט אפן 16־טן פארטיי־צוזאמענפאָר געזאָגט: „דאָס נײַע אין אנט־וויקלען אונדזער אינדוסטריע באשטייט צווישן אנדערש אין דעם, וואָס מיר האָבן איצט א מעגלעכקײַט אנטוויקלען מיט פארשנעלערטע טעמפּן סײַ די שווערע, סײַ די לײַכטע אינדוסטריע". דעריבער האָט דער סענטיאבער־פּלענום אין זײַנע באשטימונגען געגעבן דעטאַלעכע און קלאָרע דירעקטיוון די פאָלק־קאָמיסאריאטן פון דער לײַכטער און שווערער אינדוסטריע, ווי אויך דער געווערב־קאָאָפּעראציע וועגן די אופגאבעס, וואָס שטייען פאר זיי אין זייער ווײַטערדיקער ארבעט.

דער פּלענום האָט אויסגעהערט באריכט־פּאָרטראגן וועגן דעם, וויאזוי עס איז אויס־געפילט געוואָרן די באשטימונג פון צ. ק. וועגן אנטוויקלען דעם סאָוועטישן האנדל. די פראגע וועגן אנטוויקלען דעם סאָוועטישן האנדל איז ענג פארבונדן מיט דער פראגע פון

פראָדוצירנ סכוירעס פארנ ברייטנ געברויכ. דער פלענום פונ צ.ק. האָט קאָנסטאטירט, אז מיר האָבנ נאָכ אלצ ניט קיינ באפרידיקנדיקע ארבעט פונ אונדזערע האנדל־אָרגאנענ.

דער קאָלווירטישער האנדל איז נאָכ ביז איצט ניט ווי געהעריק פאנאנדערגעוויקלט אונ דאָס דערקלערט זיכ אויכ מיט דעם, וואָס בא אונדז איז שוואכ אוועקגעשטעלט די מאסאָווע, אָרגאניזאציאָנעלע אונ פאָליטישע ארבעט פונ אונדזערע דאָרפישע אָרגאניזאציעס, וואָס א ריי רונגענ פונ האנדל־אפאראט זײַנענ פארביוראָקראטיזירט, ניט בויגיק אונ אויכ דער־פאר, וואָס מיר האָבנ נאָכ גיט אינגאנצנ איַינגעבראָכנ דעם באלעגופישנ ווידערשטאנד קעגנ אונדזערע מאָסמיטלענ. מע דארפ געדענקענ, אז דאָס אָרגאניזירנ אונ אנטוויקלענ דעם סאָוועטישנ אונ קאָלווירטישנ האנדל האָט אנ אנטשליסנדיקע באדײַטונג אינ אויסבעסערנ די באזאָרגונג פונ די ארבעטער אונ נאָכמער פארפעסטיקנ דעם צוזאמענשלוס פונ שטאָט אונ דאָרפ.

אינ זײַנ פאָרטראג וועגנ די סאכאקלענ פונ סענטיאבער־פלענום פונ צ.ק. אל.קפ.(ב). אונ די אופגאבעס פונ דער ווײַסרוסישער פארטיי־אָרגאניזאציע האָט דער סעקרעטאר פונ צ.ק. ק.פ.(ב)וו. כ' גיקאלאָ געזאָגט: „מיר, אינ וו.ס.ס.ר., האָבנ אינ געביט פונ פאנאנדער־וויקלענ דעם סאָוועטישנ קאָלווירטישנ האנדל א גאנצע ריי גרויסע פעלערנ.

אויב מע זאָל נעמענ די אבסאָליוטע ציפערנ, וואָס כאראקטעריזירנ די דינאמיק פונ דער האנדל־נעצ איבער וו.ס.ס.ר., זײַנענ פאר די לעצטע פינפ יאָר באדײַטנדיק פארקירצט געוואָרנ די האנדל־פונקטנ (אינ 1928 י.—12.543, אינ 1932 י.—6.994 פונקטנ).

גאָר אנ אנדער בילד וועט זיכ באקומענ, אויב מיר וועלנ נעמענ די דינאמיק פונ די סאָציאַלע סעקטערנ אינ געביט פונ האנדל.

אינ 1928 י. האָבנ מיר געהאט 736 מעלוכישע האנדל־פונקטנ, אונ אינ 1932 י.—941 פונקטנ: קאָאָפעראטיווע אנטשפרעכנדיק—3.188 אונ 5.941; פריוואטע—8.619 אונ 82.

וועגנ וואָסריידנ דידאָזיקע אָנגאבנ? זיי ריידנ, ערשטנס, וועגנ דעם, אז די פארטיי־ליניע וואָס איז געווענדעס אפ ארויסשטויסנ דעם פריוואטנ הענדלער פונעם סכוירע־אומ־זאצ, ווערט בא אונדז, אָנ שום צווייפל, פארווירקלעכט. אונ צווייטנס, אז די טעמפנ פונ פאנאנדערוויקלענ די נעצ פונ דעם מעלוכישנ, סאָוועטישנ אונ קאָאָפעראטיווג האנדל זײַנענ בא אונדז בעפיירעש ניט קיינ גענוגנדיקע". דער פלענום האָט געגעבנ א שטרענגע דירעק־טיוו, מענ זאָל אכטונג געבנ, אז איבערהויפט אונ אינ דער ערשטער ריי זאָלנ אויסגעפילט ווערנ די פלענער פונ ארײַנפירנ די אינדוסטריעלע סכוירעס פארנ ברייטנ מארק אונ פריער פאר אלצ פארנ דאָרפ, ניט דערלאָזנ, אז די דאָרפישע סכוירע־פאָנדנ זאָלנ בלײַבנ אינ שטאָט, אינ די ראַיאָנע צענטרענ אונ אינ די האנדל־אפאראטנ. באזונדערס וויכטיק איז די באשטימונג פונ פלענום וועגנ דעצענטראליזירטע פארגרייטונגענ אונ וועגנ קאדרענ פונ טוער פאר דער האנדל־נעצ. דער פלענום האָט באזונדערס אָנגעוויזנ אפ דער נייטיקײַט אויסוואָרצלענ יעדער מינ אנטפלעקונג פונעם נעפמאנישנ גײַסט אינ דער האנדל־נעצ, אנט־שיידנ קעמפנ קעגנ דאָס ספעקוליאטיווע אופבלאָזנ די מעקאָכים, קעגנ די פארשווענדונגענ, זעלבסט־באזאָרגונג אונ באזונדערס קעגנ דאָס צעטרענצלענ דעם פארמעגנ.

„דער פלענום פונ צ.ק. צייכנט אָפ, אז דאָס פאנאנדערוויקלענ דעם סאָוועטישנ האנדל אונ ביפראט די אנטוויקלונג פונעם האנדל פונ די קאָלווירטנ, קאָלווירטניקעס אונ ארבעטנ־דיקע פויערימ־אינדיווידואלנ, ניט נאָר וואָס עס באטײַט ניט, ווי עס פרווונ זיכ עס אויס־טײַטשנ די רעכט־אָפאָרטוניסטישע אונ קולאקישע עלעמענטנ, אז עס ווערט פאנאנדערגע־בונדנ די מארק־סטיכיע, אז עס ווערט דערלאָזנ דער נעפמאנ, ספעקוליאנט, נאָר פארקערט,

דאָס פּאָדערט „אויסוואָרצלען דעם פּריוואַטניק און די איבערפאַרקויפער־ספּעקוליאַנטן, וועלכע פּרוּווּן זיך אָנלעבן אפן קאָלווירטישן האַנדל“.

אין דער באַשטימונג פונעם פּלענום ווערט געזאָגט, אַז אַלע פּאַרטייִשע, ווירטשאַפטלעכע און פּראָפעסיאָנעלע אָרגאַניזאַציעס דאַרפן געבן אַן אַנטשיידענעם ווידערשטאַנד דער „לינקיסטישער“ אַנטילעניניסטישער ניטדערשאַצונג פון דער באַדײַטונג פון סאָוועטישן האַנדל. דער פּלענום האָט אָנגעוויזן, אַז דער זיג, וועלכן די פּאַרטיי האָט באַקומען אינעם קאַמף קעגן דעם רעכטן אָפּאָרטוניזם אין דער זאַך פון אָרגאַניזירן דעם סאָציאַליסטישן פּראָדוקציר־צוזאַמענשלוס צווישן שטאָט און דאָרף, רוקט אַרויס מיט אַ באַזונדער קראַפט די אויפגאַבע צו פאַרשטאַרקן אפ דערדאָזיקער באַזע דעם האַנדל־צוזאַמענשלוס צווישן שטאָט און דאָרף. דער פּלענום האָט אָנגעוויזן אפ דער ניטדערלאָזבאַרקייט, וואָס אייניקע פּאַרטייִ־מיטגלידער און באַזונדערע פּאַרטייִשע און קאָמיוגישע אָרגאַניזאַציעס באַציִען זיך צו דער אַרבעט אין די האַנדל־אָרגאַנען, ווי צו אַן אַרבעט, וואָס איז ווייניקער וויכטיק, ווי די אַרבעט אין ווירטשאַפטלעכע, פּראָפעסיאָנעלע און סאָוועטישע אָרגאַניזאַציעס.

מע דאַרף איינמאָל פאַר אַלע מאָל געדענקען, אַז דער סאָוועטישער האַנדל שיידט זיך אונטער פון דעם האַנדל אפ דער ערשטער סטאַדיע פון נעפּ מיט דעם, וואָס איצט אַנטוויקלען מיר דעם סאָוועטישן האַנדל אפ אַן אַנדער פּראָדוציר־באַזע, אָן אַ פּריוואַטן הענדלער, אָן אַן איבערקויפער און ספּעקוליאַנט.

אָט די דירעקטיוון, וועלכע דער פּלענום האָט אונדז געגעבן, זײַנען אויסגערעכנט אפ פאַרשטאַרקן די דערגרייכונגען, וועלכע מיר האָבן, און אפ קענען רוקן זיך פאָרויס צו דער אָנקלאַסאָווער סאָציאַליסטישער געזעלשאַפט. „בלויז אַן אַגענט פון קלאַסן־סוינע קאָן באַהויפּטן, אַז דאָס פאַנאַנדערוויקלען דעם קאָלווירטישן האַנדל באַטײַט אַ צוריקטריט. אין דער ווירקלעכקײַט באַטײַטן ניט די באַשלוסן פון דער פּאַרטיי בענעגייע דער פראַגע פון קאָלווירטיש־סאָוועטישן האַנדל ניט נאָר קיין צוריקטריט, ניט נאָר זיי פירן ניט צו פאַרפעסטיקן אָדער אויפשטעלן די פּאָזיציעס פון פּריוואַטן הענדלער אין געביט פון סכוירע־אומזאַץ, נאָר פאַרקערט, זיי זײַנען אויסגערעכנט אפן ווײַטערדיקן אָנגריף קעגן די קאַפּיטאַליסטישע עלעמענטן, זיי זײַנען אויסגערעכנט אפ דער אָרגאַניזאַציאָנעל־ווירטשאַפטלעכער פאַרפעסטיקונג פון די קאָלווירטן, די אונטערנעמונגען פון סאָציאַליסטישן טיפּ“. (ניקאָלאָ).

* * *

דער פּלענום פון צ.ק. האָט געגעבן אַ גאַנצע ריי דירעקטיוון וועגן פאַנאַנדערוויקלען די פּראָדוקציע פון ברייטן געברויך. אָט די פראַגע איז ענג פאַרבונדן מיט דער פראַגע פון פאַנאַנדערוויקלען דעם סאָוועטישן און קאָלווירטישן האַנדל. אין פאַרגלײַך מיטן 1928 י. האָט זיך אין פ.ס.ס.ר. דער פאַרנעם פון דער לײַכטער אינדוסטריע פאַרגרעסערט אפ 71%, עס איז אונטערגעפירט געוואָרן אַ טעכנישע רעוואָלוציע־באַזע און דאָס האָט געגעבן אַ מעגלעכקײַט שטעלן די פראַגע וועגן פאַרברייטערן דאָס אויסאַרבעטן סכוירעס פאַרן ברייטן געברויך, אָבער דערדאָזיקער וווּקס קען בעשומיפן ניט באַפרידיקן די אויסגעוואַקסענע באַדערפענישן פון די אַרבעטער און קאָלווירטישע מאַסן.

ווענ מיר נעמענ בא אונדז אינ וו.ס.ס.ר., האָבנ מיר אַזא לאַגע, אַז לויט דער סיסטעם פונ ווײַסקאָאָפּגעווערבפאַרבאַנד איז פאַר די ערשטע 8 כאָדאָשים פונ 1932 י. דער פּלאַנ פונ אויסאַרבעטנ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ אויסגעפּילט געוואָרנ אָפ 55,7%, דער פּלאַנ פונ דער לײַכטער אינדוסטריע פאַרנ 1־טנ אונ 2־טנ קוואַרטל איז אויסגעפּילט געוואָרנ אָפ 94,3% אונ פאַרנ 3־טנ קוואַרטל—אָפ 63%.

קלאָר, אַז אַזא לאַגע איז בעשומויפנ ניט דערלאָזבאַר. אינ דער רעזאָליוציע פונ סענטיאַבער־פּלענום פונ צ.ק.אַל.ק.פּ.(ב) ווערט געזאָגט: „די אַוועקשטעלונג פונ אָט דערדאָזיקער וויכטיקער פּאָליטישער אויפגאַבע איז צוגעגרייט דורכנ גאַנצנ גאַנג פונ פאַרווירקלעכנ די גענעראַלע פּאַרטיי־ליניע אָפ אינדוסטריאַליזאַציע אונ עקאָנאָמישער אומאָפּהענגיקײַט פונ אונדזער לאַנד אונ באַזונדערס דורכ די ריזיקסטע דערפאָלגנ אינ אויפשטעלנ אונ טעכניש רעקאָנסטרויִרנ די שווערע אינדוסטריע”. „אונטערשטרײַכנדיק די גרויסע פּאָליטישע באַדײַטונג פונ פאַרברייטערנ די פּראָדוקציע פונ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ אָפ פאַרפּעסטיקנ דעם צוזאַמענשלוס צווישנ שטאָט אונ דאָרפ, לייגט פּאָר דער פּלענום פונ צ.ק. אַל.ק.פּ.(ב). אַלע פּאַרטייִשע, קאָמיוגישע, פּראָפעסיאָנעלע אונ סאָוועטישע אָרגאַניזאַציעס מיט אַלע מעגלעכקײַטנ העלפנ די ווירטשאַפטלעכע אָרגאַניזאַציעס פונ דער געברויכ־קאָאָפּעראַציע פאַנאַנדערוויקלענ דאָס אויסאַרבעטנ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ אונ יעדנ כוידעש, דורכקאָנטראָלירנ, ווי ווערנ אויסגעפּילט די אָנווײַזונגענ פונ צ.ק. אונ ראַטפּאָלקאָם אונ ווי גייט די פּראָדוקציע פונ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ”. אָט די אַלע דירעקטיווּנ האָבנ א גרויסע פּאָליטישע באַדײַטונג. אונ מיר ווילנ באַזונדערס פאַרשאַרפנ די אויפמערקזאַמקײַט אָפ דעם, אַז אינ געביט פונ אויסאַרבעטנ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ שפּילט א גרויסע ראָלע די געווערב־קאָאָפּעראַציע. אָפנ פּלענום פונ מאָסקווער אַקטיוו האָט כ׳ קאַהאַנאָוויטש אינ זײַנ פּאָרטראַג געזאָגט: „מיר דאַרפנ איצט איבערנ גאַנצנ לאַנד פאַנאַנדערוויקלענ די מאַקסימאַלע איניציאַטיוו פונ יערנ ראַיאָנ, פונ יעדנ אָנפירער מיט א קוסטאַרנאַרטעל, אונטערשטיצנ די איניציאַטיוו, ליקווידירנ די גײַוועדיקײַט, דאָס ביוראָקראַטישע גרינגשעצנ די פּראַגעס פונ דער פּראָדוקציע, שטיינער אונ באַדינענ די קוסטאַרנ”.

דער פּלענום האָט אָנגעוויזנ א גאַנצע ריי קאָנקרעטע פעלערנ, וועלכע מיר האָבנ אינ געביט פונ פּראָדוצירנ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ אונ האָט אָנגעוויזנ, וויאַזוי וואָס שנעלער אָט די פעלערנ באַזײַטיקנ. „צעקלאַפּנדיק דעם קאָנטער־רעוואָליוציאָנערנ טראָצקיזמ, דעמאַסקירנדיק דעם אַנטילענינישנ קולאַקישנ טאָכ פונ די רעכטע אָפּאָרטוניסטנ, האָט די פּאַרטיי אינ דער שפּיצ מיטנ לענינישנ צ.ק. פאַנאַנדערגעוויקלט מיט בעעמעס באָלשעוויסטישע טעמפּנ דאָס אויפשטעלנ אונ רעקאָנסטרויִרנ די שווערע אינדוסטריע, דערשלאָגנדיק זיכ ביז איצטער אַנטשיידנדע דערפאָלגנ אינ געביט פונ דער שווערער אינדוסטריע, דערמיט אַליינ האָט די פּאַרטיי געשאַפנ א פעסטע באַזע פאַר דער ווײַטערדיקער אַנטוויקלונג אונ פאַרנ נײַעמ אויפשטײַג פונ די צווײַגנ, וועלכע אַרבעטנ אויס סכוירעס פונ מאַסנגעברויכ אונ האָט געשאַפנ באַדינגונגענ פאַר פולקומ אונ אינגאַנצנ אויספּילנ די פּאַרטיידירעקטיוונ וועגנ אויסאַרבעטנ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ” (רעזאָליוציע פונ סענטיאַבער־פּלענום וועגנ פּראָדוקציע פונ סכוירעס פאַרנ ברייטנ געברויכ). מע דאַרפ זאָגנ, אַז ביז איצט שטייט בא אונדז זייער שאַרפ די פּראַגע וועגנ קאַמפּ פאַר קוואַליטעט פונ דער פּראָדוקציע פונ ברייטנ געברויכ, וועגנ אַראָפּזעצנ דעם זעלבסטקאָסט, קעדיי די סכוירעס זאָלנ ווירקלעכ אַרײַנפאַלנ אינ די הענט פונעמ אַרבעטער אונ פויער.

* * *

ניט געקוקט אפ דעם, וואָס די שווארצע מעטאלורגיע האָט געוויסע דערגרייכונגען, האָט דאָך דער פּלענום אָנגעוויזן, אז די שווארצע מעטאלורגיע שטייט אָפּ פון די פאָדערונגען, וועלכע מיר האָבן פאר איר אוועקגעשטעלט. אין דער רעזאָליוציע פון דעם פּלענום לייענען מיר: „אפן אוראל האָט זיך אָנגעהייבן די רעקאָנסטרוקציע פון א ריי זאוואָדן און דאָס איבערפירן זיי אפ אויסארבעטן קוואליטאטיוון מעטאל. אין א ברייטן פראָנט האָט זיך פאנאנדערגעוויקלט די בויונג פון נייַע מעטאלורגישע זאוואָדן: מאגניטאָגאָרסק, קוזנעצק, נאָוואָטאגילסק, זאפּאָראָזש־שטאָל, אזאָוו־שטאָל, קריוואָראָגער, טולער און ליפּעצקער. עס זייַנען געלאָזן געוואָרן אין גאנג די ערשטע דאָמנעס אפן מאגניטאָגאָרסק און אין סטאלינסק, עס רעמאָנטירן זיך די דאָמנעס אפ אזאָוו־שטאָל, זאפּאָראָזש־שטאָל, אפ קריוואָראָגער זאוואָד, אין ליפּעצק, אין טולע". פארן פעריאָד פון 16־טן צוזאמענפאָר פון דער פּארטיי זייַנען געלאָזן געוואָרן אין גאנג 12 נייַע דאָמנעס־אויוונס, פון זיי 9 אין 1932 י., עס זייַנען געלאָזן געוואָרן אין גאנג 20 נייַע מארטען־אויוונס, עס בויען זיך און מאָנטירן זיך 16 דאָמנע־אויוונס, צענדליקער נייַע מארטענס און 4 מעכטיקסטע בליומינגען. דער ארויסלאָז פון קוואליטאטיוון שטאָל אין 1932 י. באטרעפט 530 טויזנט טאָן קעגן 100 טויזנט טאָן אין 1928/29 י. אויב מיר זאָלן פארגלייַכן די פּראָדוקציע פונעם ערשטן האלב יאָר פון 1932 מיט דער פּראָדוקציע פון ערשטן האלב יאָר פון 1931 י., וועלן מיר זען, אז פאר דער צייַט האָט זיך דאָס אויסשמעלצן טשוהון אין די פארייניקטע שטאטן פארקלענערט אפ 53,8%, אין דייַטשלאנד—אפ 40% און אין פ.ס.ס.ר. האָט זיך פאר דערזעלבער צייַט דאָס אויסשמעלצן טשוהון אופגעהייבן אפ 28%. נאָך פאראיאָרן איז פ. ס. ס. ר. געשטאנען אפן 4־טן אָרט אין אויסשמעלצן טשוהון און הייַאָר אין סענטיאבער האָט ער פארנומען דעם ערשטן אָרט אין דער וועלט און האָט אריבערגעיאָגט ניט נאָר די מעלוכעס פון אייראָפּע, נאָר אויך אמעריקע. פארשטענדלעך, אז מיר קענען זיך בעשומויפן אפ דעם ניט בארויִקן, ווייַל דער ניוואָ, אפ וועלכן עס געפינען זיך די קאפּיטאליסטישע לענדער צוליבן קריזיס, קענען אונדז בעשומויפן ניט באפרידיקן.

דער פּלענום האָט אָבער אָפּגעצייכנט, אז מיר האָבן נאָך גרויסע פעלערן אין דער ארבעט פון דער שווארצער מעטאלורגיע. די 17־טע פּארטיי־קאָנפערענץ האָט געגעבן א פּלאן אפן 1932 י.—9 מיליאָן טאָן טשוהון, 9,5 מיליאָן טאָן שטאָל און 6,6 מיליאָן טאָן פּראָקאט—און אָט די פּראָגראם ווערט ניט אויסגעפילט. דאָס באגרענעצט די אנטוויקלונג פון דער גאנצער מאשינענבויונג און האלט אָפּ די רעקאָנסטרוקציע און די טעמפּן פון דער נייַער בויונג אפן טראנספּאָרט אזן אין דער לאנדווירטשאפט.

וואָס זייַנען די סיבעס פון דעם, וואָס די שווארצע מעטאלורגיע שטייט אָפּ?

דער פּלענום פון צ.ק. האָט אָנגעוויזן, אז די הויפּט־סיבע, פארוואָס עס האָט זיך פארערגערט די ארבעט פון דער שווארצער מעטאלורגיע אין די זומער־כאדאָשים פון 1932 י., באשטייט אין דעם, וואָס עס איז ניט באפרידיקנדיק אוועקגעשטעלט די ווירטשאפטלעכע און די אדמיניסטראטיוו־טעכנישע אָנפירונג מיצאד די זאוואָד־פארוואלטונגען און פאָלקאָם־שווער־אינדוסטריע. דער פּלענום האָט אויך אָפּגעצייכנט, אז עס איז אָפּגעשוואכט געוואָרן די פּארטייִשע און פּראָפעסיִאָנעלע ארבעט אפ די זאוואָדן פון דער שווארצער מעטאלורגיע.

דער פּלענום האָט געגעבן א גאנצע ריי קאָנקרעטע אָנווייַזונגען, ווי צו אויסבעסערן די ארבעט פון דער שווארצער מעטאלורגיע און האָט דערבייַ אָנגעוויזן, אז די אופגאבעס,

וועלכע ווערן אַרופגעלייגט אַפ דער שוואַרצער מעטאַלורגיע, זײַנען אַפ אַזויפיל קאָמפּליצירט און פאַראַנטוואָרטלעך, אַז זיי פאָדערן שלאָגלערישע אַרבעט ניט נאָר פון די אַרבעטער, אינזשענערן און ווירטשאַפטלער פון דער שוואַרצער מעטאַלורגיע, נאָר די גאַנצע פּאַרטיי דאַרף זיי אונטערשטיצן.

* * *

די אויפגאַבעס און דירעקטיוון, וועלכע עס האָט געגעבן דער סענטיאַבער־פּלענום פון צ.ק. אל.ק.פּ.(ב), פאַרפּליכטן אונדז נאָכמער אָנשטרענגען אַלע אונדזערע קרעפטן אין קאַמף פאַר אויספּילן די וויכטיקסטע אויפגאַבעס, וועלכע שטייען פאַר אונדז אין דעם איצטיקן פּעריאָד פון דער סאָציאַליסטישער בויונג.

די באַשטימונגען פון סענטיאַבער־פּלענום פון צ.ק. אל.ק.פּ.(ב) באַקומען אַ באַזונדערס וויכטיקע באַדײַטונג, אַפ וויפל זיי זײַנען ענג פאַרבונדן מיט די „וויכטיקע פּאָליטיש־ווירטשאַפטלעכע קאַמפּאַניעס, וועלכע עס פירט איצט דורך די פּאַרטיי. די פראַגעס פון קאָלווירטישן האַנדל, פון פּראָדוצירן סכוירעס פאַרן ברייטן געברויך זײַנען אַפן ענגסטן אויפן פאַרבונדן מיט דער נייטיקײַט צו צעשמעטערן דעם סאַבאָטאַזש פון באַלעגופנטום אַפן פראָנט פון די ברויט-פאַרגרייטונגען, דורכפירן ווי געהעריק אין לעבן דעם קאַמף קעגן די צײַטרײַבער, קעגן די דעזאָרגאַניזאַטערן פון דער פּראָדוקציע און „דעמאַסקירנדיק און אַרויסשלײַדערנדיק פון אירע רייען די שטערער פון פּאַרטיי־דיסציפּלין, די רעכטע אָפּאָרטוניסטן, קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע טראָצקיסטן, די צווייפּעניםדיקע, אָפּנאַרער, וועלכע דעקן זיך צו מיט דעם, וואָס זיי זײַנען קלוימערשט מאַסקים מיט דער פּאַרטיי-ליניע, און אינדערעמעסן פירן זיי אַ העסלעכע אַנטיפּאַרטייִשע אַרבעט. געבנדיק אַן אָנראַכמאָנעסדיקן ווידערשטאַנד די „לינקיסטישע“ פאַרקריפּלונגען פון דער פּאַרטיי־ליניע, דער פּשאָרעמאַכערײַ און אָפּאָרטוניזם,—וועט די פּאַרטיי דערשלאָגן זיך אַ נאָך גרעסערע באַהעפטיקונג פון אירע רייען“ („פּראַוודאַ“).

א. וואָלאָברינסקי

# דער כ׳ סטאלינ וועגנ דער טעאָריע פונ פּראָלעטארישער דיקטאטור

(פאָרזעצונג)

דאָס איקערדיקע אינ לעניניזמ איז דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט. דער, וואָס אָנערקענט ניט די דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט, האָט קיינ שומ געמיינזאמעס ניט מיטנ לעניניזמ, ניט מיטנ מארקסיזמ. דאָס באטייט אָבער ניט, אז דער, וואָס אָנערקענט דאָס וואָרט „דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט״ שטייט שוינ אפ די פּאָזיציעס פונ מארקסיזמ־לעניניזמ. די זאַכ באשטייט דאָ ניט אינ וואָרט „דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט״, די זאַכ איז אינ דעמ אינהאלט, אינ דעמ טאָכ פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור. די לענינישע טעאָריע דארפ אופדעקנ אונ אופקלערנ דעמ אינהאלט פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור. זי דארפ עס טאָנ אויכ מיט דער אופגאבע, קעדיי דער אָפּאָרטוניזמ, דער רעוויזיאָניזמ אינ זייַנע פארשיידענע געשטאלטנ זאָל ניט קענענ צופּאסנ זיכ, אונטערנ צודעק פונ נאָמענ דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט, ארויסטרעטנ פּאקטיש קעגנ דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט.

אָט ליגט פאר אונדז אנ ארטיקל פונ כ׳ דעבאָרינ אונטערנ נאָמענ „די דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט אונ די טעאָריע פונ מארקסיזמ״. דער ארטיקל איז געדרוקט אינ זשורנאל „פּאָד זנאמענעמ מארקסיזמא״, אינ דעמ נומער, וועלכער איז געוידמעט דעמ 10־טנ יאָרטאָג פונ דער אָקטיאבער־רעוואָליוציע! אינ ערגעצ איז נאָכ ניט אזוי בולעט דער מענשעוויזירנדיקער מעהוס פונ דער דעבאָרינ־יאדע, פונ דעמ מענשעוויזירנדיקנ אידעאליזמ, ווי אינ דעמדאָזיקנ ארטיקל.

אָבער דאָס איז נאָכ ניט אלצ. דער „טשוואָק״ פונ ארטיקל ליגט אינ דעמ צו דערוויַזנ, אז דער גרונטלייגער פונ דער טעאָריע פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור איז נאָכ מארקסנ אונ ענגעלסנ געווענ... קאוטסקי! עס באקומט זיכ אויכ, אז קאוטסקי האָט פּאָרויסגעזעענ די „טעאָריע פונ איבערוואַקסנ״ (אז די בורזשואַז־דעמאָקראטישע רעוואָליוציע קענ איבערוואַקסנ אינ א פּראָלעטארישער סאָציאַליסטישער רעוואָליוציע). עס לאָזט זיכ אויס אפילע, אז: „קאוטסקי איז אינ 1909 יאָר געווענ אזוי וויַטזיכטיק, אז ער האָט פּאָרויסגעזענ דעמ אָנקומ פונ דעמ „דאָר פונ רעוואָליוציעס״, וועלכע זייַנענ געבונדנ מיט דער פּאָליטיק פונ אימפּעריאַליזמ אונ מיט דער וועלט־מילכאָמע, ווי אנ אומפארמיַידלעכער רעזולטאט דערפונ״.

אלזאָ, קאוטסקי דער שעפער פונ „אולטרא־אימפּעריאַליזמ״, קאוטסקי, וועלכער האָט אָקשאָנעסדיק אָפּגעלייקנט אונ לייקנט אָפּ די אומפארמיַידלעכקייַט פונ אימפּעריאַליסטישע

מילכאָמעס, דערזעלביקער קאוטסקי האָט עס פאַרויסגעזעגנ די אומפארמײַלעכקייט פונ דעמ אימפעריאַליסטישנ קריג, אונ אז ער וועט זײַנ געבונדנ מיט דעמ „דאָר פונ רעוואָליוציעס". לעניג האָט—ווי עס ווײַזט אויס לויט דעבאָרינענ—באַדאַרפט בלויז איבערשרײַבנ בא קאוטסקינ זײַנ טעאָריע פונ אימפעריאַליזמ!

דעבאָרינענ איז אָבער געוואָרנ שמאָל. אינ דעמזעלביקנ בוכ („דער וועג צו דער מאכט"), צוליב וועלכנ קאוטסקי ווערט בא דעבאָרינענ פארעכנט אַלנפאלס פאר א קלאסיקער פונ דער לערע פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור—אינ דעמזעלבנ בוכ שרײַבט קאוטסקי: „די פּאָליטישע פאָרמ, בלויז בא וועלכער עס קענ פארווירקלעכט ווערנ דער סאָציאַליזמ, איז א רעפּובליק אונ דערבײַ אינ סאמע געוויינלעכנ זינ פונ וואָרט — א דעמאָקראטישע רעפּובליק".

פונ דעבאָרינס ביניענ—מאכנ קאוטסקינ פאר א גרונטלייגער פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור, איז געוואָרנ צו נישט. דעבאָרינ פאלט אָבער ניט אראָפּ בא זיכ. ער געפינט אנ אייצע. ער שרײַבט:

„קאוטסקי, פּונקט ווי אַלע סאָציאַל-דעמאָקראטנ פונ דער פאראָקטיאבערישער עפּאָכע האָבנ זיכ ווייניק פארנומענ מיט דער פּראָבלעמ פונ דער מ ע ל ו כ ע אינ דער א י ב ע ר ג א נ ג-ע פּ אָ כ ע (קורסיוו אונדזערער—א. וו.), אונ אפ וויפל זיי האָבנ זיכ דערמיט פארנומענ, זײַנענ זיי ניט ארויס אויסער די ראַמענ פונ דער בורזשואַז-דעמאָקראטישער רעפּובליק, כאָטש זיי האָבנ ק ע ס י י ד ע ר ג ע ר ע ד ט וועגנ ד ע ר ד י ק ט א ט ו ר פ ו נ פּ ר אָ ל ע ט א ר י אַ ט (קורסיוו אונדזערער—א.וו.), אז מיט דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאַט איז פ א ר ב ו נ ד נ א באזונדערער ט י פּ מ ע ל ו כ ע—אָט דאָס האָבנ זיי ניט פארשטאנענ".

אינ דעמ איינ דאָזיקנ אבזאצ זײַנענ פאראנ אָנ א שיר גראָבע טאָעסנ פונ רעוויזיאָניסטישנ שניט.

ערשטנס, גיט דאָ דעבאָרינ ארויס אנ אטעסטאט דער סאָציאַל-דעמאָקראטיע (אונ אפילע „אַלע סאָציאַל-דעמאָקראטנ"), אז זי איז געשטאנענ אפנ שטאנדפּונקט („האָט שטענדיק גערעדט וועגנ דעמ") פונ דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאַט. דאָס איז אנ איינפאכער ליגנ. דאָס איז אנ אָפענע ניטפארמאסקירטע אַפּאָלאָגעטיק פונ דער סאָציאַל-דעמאָקראטיע.

צווייטנס, באהויפּטעט דאָ דעבאָרינ, אז „אַלע סאָציאַל-דעמאָקראטנ", האָבנ שטענדיק גערעדט וועגנ אנ איבערגאנג-עפּאָכע צווישנ קאפּיטאַליזמ אונ סאָציאַליזמ, „כאָטש זיי האָבנ זיכ דערמיט ווייניק פארנומענ". דאָס איז ווידער א ליגנ אונ ווידער אַפּאָלאָגעטיק פונ דער סאָציאַל-דעמאָקראטיע. פּונקט פארקערט, פאר דער סאָציאַל-דעמאָקראטיע איז געווענ כאראקטעריסטיש (וועגנ וואָס מיר וועלנ שפּעטער ריידנ גענויער) פאָרשטעלנ זיכ דעמ איבערגאנג פונ קאפּיטאַליזמ צומ סאָציאַליזמ, ווי אנ אויגנבליקלעכנ „שפּרונג", דאָס אָפּלייקענענ די נייטווענדיקײַט פונ א באזונדערער א י ב ע ר ג א נ ג-ע פּ אָ כ ע.

דריטנס, לויט דעבאָרינענ קומט אויס, אז קאוטסקי האָט זיכ אונטערגעשיידט פונ לעגינענ בלויז דערמיט, וואָס קאוטסקי האָט ניט איינגעזעגנ דעמ מעלוכישנ טיפּ, די מעלוכישע פאָרמ, וואָס איז אייגנשאפטלעכ פאר דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאַט, ווײַל קאוטסקי האָט זיכ „ווייניק פארנומענ מיט דער פּראָבלעמ פונ דער מעלוכע". וואָס איז שײַעכ דעמ א י נ ה א ל ט פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור, איז דאָ קאוטסקי קלוימערשט געשטאנענ אפ דיזעלביקע פּאָזיציעס, וואָס לענינ, ער איז געשטאנענ אפ דער פּלאטפאָרמ פונ דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאַט.

פאַרשטייט זיכ, לענינס פאַרדינסט באַשטייט אויכ אינ דעמ, וואָס ער אונ בלויז ער האָט אויסגעפונענ אונ אנטדעקט די סאָוועטישע מעלוכע־פאָרמ, ווי די פאָרמ פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור. דאָס איז געווענ אַ נײַס, וואָס לענינ האָט אַרײַנגעטראָגנ. דאָס באַטײַט אָבער נית, אַז מע קענ די לענינישע לערע פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור דערפירנ בלויז צו דער סאָוועטנפאָרמ. דעבאָרינענ איז דאָס נייטיק צוליב דעמ, קעדיי צו באַהויפטנ, אַז וואָס עס איז שײַעכ דעמ אינהאַלט פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור האָט קאַוטסקי, ווי אַ טרײַער שילער פונ מאַרקסנ, ווי אַנ אָרטאָדאָקסאַלער מאַרקסיסט פולשטענדיק פאַרטיידיקט אינ פאַרשפּרייט דעמ גרונט פונ מאַרקסיזמ—די דיקטאַטור פונ פראָלעטאַריאַט! דעבאָרינ זאָגט דעריבער, אַז „מיט דער דיקטאַטור פונ פראָלעטאַריאַט איז פאַרבונדנ אַ באַזונדערער טיפ מעלוכע", ד. ה., אַז די מעלוכע־פאָרמ איז עטוואָס אַנ אויסערלעכעס, וואָס ווערט בלויז פאַרבונדנ, קאָאָרדינירט מיט דעמ טאָכ פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור. דעמ מעלוכע־טיפ פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור האָט קאַוטסקי אונ אַלע סאָציאַל־דעמאָקראַטנ נית פאַרשטאַנענ, אָבער דעמ טאָכ, דעמ אינהאַלט פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור האָט קאַוטסקי פאַרטיידיקט. אָט דאָס איז דער טאָכ פונ דעבאָרינס „קאָנצעפציע". — אַ פולשטענדיקע אָנ אַ ברעג אונ אָנ אַ שיר אַפּאָלאָגעטיק פונ קאַוטסקינ. וואָס איז שײַעכ דעמ איצטיקנ קאַוטסקינ, דעמ פאַרביסנסטנ סוינע פונ פראָלעטאַריאַט, דעמ פאַרביסנסטנ סוינע פונ דעמ לאַנד פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור—אַטעסטירט אימ דעבאָרינ אַפנ פאָלגנדיקנ אופנ, אַז זײַנ „שטאַנדפונקט" באַשטייט „אינ אַ סינטעז" פונ דער דיקטאַטור פונ פראָלעטאַריאַט אונ בורזשואַזער דעמאָקראַטיע".

מיר האָבנ זיכ דאָ גענויער אָפגעשטעלט אפ דעבאָרינענ נית נאָר דערפאַר, קעדיי צו ווײַזנ דעמ מענשעוויסטישנ טאָכ פונ דעמ מענשעוויזירנדיקנ אידעאַליזמ. דאָס אַליינ איז אַפילע זייער נייטיק, אָבער דאָס גייט נית אַרײַנ אינ אונדזער טעמע. מיר האָבנ דאָ בעדייע אונטערשטרײַכנ:

אַז אופדעקנ אונ אַנטפלעקנ דעמ גאַנצנ אינהאַלט, אַלע זײַטנ פונ דער דיקטאַטור פונ פראָלעטאַריאַט לויט דער לענינישער לערע, איז איינע פונ די וויכטיקסטע פּאָליטישע אונ טעאָרעטישע אופגאַבעס פונ דער לענינישער טעאָריע, אַז דאָס איז דער גרויסער טעאָרעטישער פאַרדינסט פונ גרעסטנ טעאָרעטיקער פונ אַלוועלטלעכנ פראָלעטאַריאַט אינ אונדזער עפאָכע, פונ לענינס טרײַסטנ שילער, פונ כ' סטאַלינ. מיר וועלנ איצט איבערגיינ צו דעמ, וויאַזוי דער כ' סטאַלינ האָט באַשטימט אונ אופגעדעקט, ווי דער טרײַסטער שילער פונ לענינענ—דעמ אינהאַלט פונ דער פראָלעטאַרישער דיקטאַטור.

אינ זײַנע „צו די פראַגעס פונ לעניניזמ" דעקט אופ דער כ' סטאַלינ דעמ אינהאַלט פונ דער דיקטאַטור פונ פראָלעטאַריאַט. די דיקטאַטור פונ פראָלעטאַריאַט פאַרמאָגט 3 גרונט־זײַטנ. אָט ווי דער כ' סטאַלינ באַשטימט זיי:

„1) אויסנוצנ די מאַכט פונ פראָלעטאַריאַט צוליב דערשטיקנ די עקספלואַטאַטערס, צוליב באַשיצנ דאָס לאַנד, צוליב פאַרפעסטיקנ די פאַרבינדונגענ מיט די פראָלעטאַריער פונ די אַנדערע לענדער, צוליב דער אַנטוויקלונג אונ זיג פונ דער רעוואָליוציע אינ אַלע לענדער.

2) אויסנוצנ די מאַכט פונ פראָלעטאַריאַט צוליב ענדגילטיק אָפרײַסנ פונ דער בורזשואַזיע די אַרבעטנדיקע אונ עקספלואַטירטע מאַסנ, צוליב פאַרפעסטיקנ דעמ בונד פונ פראָלעטאַריאַט מיט דידאָזיקע מאַסנ, צוליב אַרײַנציִענ דידאָזיקע מאַסנ אינ דער סאָציאַליסטישער בויונג, צוליב דער מעלוכישער אָנפירונג מיט דידאָזיקע מאַסנ מיצאַד דעמ פראָלעטאַריאַט.

3) אויסנוצנ די מאכט פונעמ פראָלעטאריאט צוליב אָרגאניזירנ דעמ סאָציאַליזמ, צוליב פארניכטנ קלאסנ, צוליבנ אריבערגאנג אינ א געזעלשאפט אָנ קלאסנ, אינ א געזעלשאפט אָנ א מעלוכע״. („די פראגעס פונ לעניניזמ״, ז. 232).

דער כ׳ סטאלינ שטרײַכט דערבײַ גלײַך אונטער:

„די פראָלעטארישע דיקטאטור איז א פארײניקונג פונ אָט די אלע 3 זײַטנ. קײנ אײנע פונ דידאָזיקע 3 זײַטנ קענ ניט ארויסגערוקט ווערנ אלס דער אײנציקסטער כאראקטערי־סטישער סימענ פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט, און, פארקערט, עס איז גענוג עס זאָל פעלנ כאָטש אײנער פונ דידאָזיקע סימאָנימ, אז די דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט זאָל אופהערנ זײַנ א דיקטאטור אינ דער סיטואציע פונ קאפיטאליסטישער ארומרינגלונג״.

אָט די דרײַ גרונט־זײַטנ פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור שטעלנ מיט זיכ פאָר אפ א קאָנדענסירטנ אויפנ דעמ לענינישנ עטאפּ אינ דער לערע פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור. פונקט ווי דאָס דערפירנ דעמ קלאסנקאמפ ביז דער פראָלעטארישער דיקטאטור דינט ווי א רעאקטיוו צו אָפּטײלנ און אונטערשײדנ דעמ לאגער פונ רעוואָליוציאָנערנ מארקסיזמ, פונ אײנ זײַט, און יעטווידנ מינ אָפּאָרטוניזמ און רעוויזיאָניזמ, פונ דער אנדער זײַט—פונקט אזא ראָלע פילט אויס די אנערקענונג פונ דידאָזיקע דרײַ זײַטנ פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור אינ דער סיטואציע פונ קאפיטאליסטישער ארומרינגלונג, ווענ דער עצעמ טערמינ „פראָלעטארישע דיקטאטור״ ווערט שוינ געברויכט. עס איז ווײניק צו אנערקענענ „פראָלעטארישע דיקטאטור״ ביכלאל. די פראָלעטארישע דיקטאטור מוז פאר־שטאנענ ווערנ בלויז אינ דעמדאָזיקנ זינ, אינ דעמ זינ פונ די דרײַ זײַטנ, וואָס עס דעקט אופ דער כ׳ סטאלינ. אנדערש איז עס ניט קײנ פראָלעטארישע דיקטאטור. דאָס איז דער פרוּוו־שטײנ, צי ווערט די פראָלעטארישע דיקטאטור פארשטאנענ לעניניש אָדער אנדערש—דאָס הײסט פאקטיש קאמפ קעגנ דער פראָלעטארישער דיקטאטור.

עס איז דאָכ טאקע מאמעש מער ווי קאָמיש, ווענ דעבאָרינ באהויפּטעט, אז דער פאר־מילכאָמעדיקער קאוטסקי איז געשטאנענ אפנ שטאנדפּונקט פונ דער דיקטאטור פונ פראָלע־טאריאט, אז ער האָט דידאָזיקע לערע פונ מארקסנ פולשטענדיק פארטײדיקט. עס איז גענוג צו נעמענ כאָטש דעמ ערשטנ פונקט פונ דער פאָרמולירונג פונ כ׳ סטאלינ, קעדײ צו זענ, ווי פאלש דאָס איז. קאוטסקי האָט געקאָנט באנוצנ דעמ וואָרט, דעמ טערמינ „דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט״, אָבער דאָס איז ניט געווענ דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט אינ לענינישנ זינ, און קײנ אנדער זינ אינ דער עפּאָכע פונ אימפּעריאַליזמ און פראָלעטארישער רעוואָ־ליוציע, אכוץ לענינישנ, איז ניטאָ און ניט געווענ.

אָט ליגט פאר אונדז א בוכ פונ פארמילכאָמעדיקנ קאוטסקי—„די געזעלשאפטלעכע רע־פאָרמעס״ (פארלאג קאָלאָקאָל, 1905). דערדאָזיקער בוכ רעדט הויפּטזעכלעכ וועגנ דער סאָציאַלער רעוואָליוציע. און ביכדײ צו זענ, וויאַזוי דער דעמאָלסטיקער קאוטסקי האָט זיכ פאָרגעשטעלט די פראָלעטארישע רעוואָליוציע, איז גענוג צו נעמענ כאָטש פאָלגנדיקנ שטריכ. אינ קאפּיטל „עקספּראָפּריאַציע פונ עקספּראָפּריאַטערנ״ (דאָס איז, דוכט זיכ, אײנע פונ די וויכטיקסטע אופגאבעס פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט), גיט קאוטסקי פאָלגנ־דיקע פּערספּעקטיוו. די פראָלעטארישע מעלוכע דארפ די ערשטע זאַכ זענ באזאָרגנ מיט אלע מעגלעכקײַטנ די אויבעטלאָזע. און אזוי ווי ארבעטלאָזיקײַט וועט ווערנ פאר די אר־בעטער אויס שרעק, וועלנ די ארבעטער אופהערנ מוירע האָבנ פארנ קאפּיטאליזמ (דאָס הײסט, קאפּיטאליסטנ בלײַבנ דערבײַ ניט גערירט). פארקערט, ער, דער ארבעטער, וועט זיכ אָנהײבנ פילנ מײַסע באלעבאָס, און דער באלעבאָס, דער קאפּיטאליסט, וועט ארומגײנ

א געפאַלענער בא זיך. און דאַן, זאָגט קאוטסקי—דאָ גיבן מיר שוין איבער זײַן געדאַנ בוכשטעבלעך—„ווען די קאַפּיטאַליסטן וועלן זיך איבערצײַגן, אַז אַפּ זייער גורל פאלט אוי בלויז די ריזיקע און די דײַגעס, וואָס זײַנען פאַרבונדן מיט א קאַפּיטאַליסטישער אונטעו נעמונג, דאַן וועלן זיך די קאַפּיטאַליסטן די ערשטע אָפּזאָגן פון פאַרזעצן זייער קאַפּיטז ליסטישע פּראָדוקציע און וועלן זיך דערשלאָגן, מע זאָל בא זיי די אונטערנעמונגז אָפּקויפן“.

קאָמענטאַריעס זײַנען איבעריק. אַלץ איז דאָ געבויט אַפן זעלבסטפלוס, אַפּ די אווטאָמאַטישער ליקווידירונג פון קלאַסן. דער מאָמענט פון ד ע ר ד ר י ק ן די עקספּל אַטאַטערישע קלאַסן איז פולשטענדיק אָפּגעלייקנט. וואָס איז שײַכ דעם איצטיקן קאוטסק דעם טרײַסטן דינער פון דער קאָנטער־רעוואָליוציע, איז איבעריק צו ריידן.

ווי געזאָגט, קלאַפּט די פאָרמולירונג פון כ׳ סטאַלין איבער יעטווידער מין אָפּאָרטוניזנ איבער יעטווידן מין רעוויזיאָניזם קלאַפּט סײַ די גאַנצע דעפיניציע, די אַלע דרײַ זײַטנ וואָס עס גיט דער כ׳ סטאַלין, סײַ יעטווידע זײַט פון דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור בא זונדער. ווער עס לייקנט אָפּ כאָטש איין זײַט פון דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור, לייקנ דערמיט גופע די אַלע דרײַ זײַטן, ווײַל דידאָזיקע דרײַ זײַטן קענען ניט גענומען ווער ווי אויסערלעכע איינע צו דער צווייטער. זיי זײַנען אַלע דורכגעדרונגען איינע מיט די אַנדערער. און בעעמעס, שוין די ערשטע זײַט פון דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור, ו עס דעקט דאָ אויף דער כ׳ סטאַלין, קלאַפּט איבער דעם רעכטן אָפּאָרטוניזם, איבער טעאָרעטישע אָנשויוונגען פון כ׳ בוכארין וועגן דער פראַגע פון מעלוכע און רעוואָליוצי דער כ׳ בוכארין, ווי באוווסט, האָט אויך אין דער פראַגע פון דער מעלוכע פאַרביטן דעמ גרונט־פּרינציפּ פון דער דיִאַלעקטיק—איינהײַט און קאַמפּ פון קעגנזאַצן—אַפּ דער טעאָרי פון גלײַכגעוויכט. דער כ׳ בוכארין האָט די מעלוכע באַטראַכט, ווי א „צוגאָב־באַדינג פ פון גלײַכגעוויכט“, ווי א „רייף, וואָס ציט אײַן די קלאַסן און לאָזט ניט די געזעלשאַ פאַנאַנדערפאַלן“. (זע „טעאָריע פון היסטאָרישן מאַטעריאַליזם“, ז. 168). דער כ׳ בוכאַ פאָרמולירט די אויפגאַבע פון דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע אַפּ פאָלגנדיקן אויפן: „ (די רעוואָליוציע—א. וו.) קאָמבינירט אַפּ א נײַעם שטייגער די מענטשן און זאַכן“. ד פּראָלעטאַרישע דיקטאַטור באַשטייט, אַלזאָ (ווי איינע פון אירע גרונט־זײַטן), ניט א דערדריקן די עקספּלואַטאַטערן, נאָר אין קאָמבינירן זיי אַפּ א געוויסן אויפן. דע בוילעטסטן אויסדריק האָט דידאָזיקע „טעאָריע“ געפונען אין דעם טעזיס וועגן דעם פריד לעכן אַרײַנוואַקסן פון באַלעבאָס אין סאָציאַליזם. אין פאַרבינדונג דערמיט געפינט זיך די באַהויפּטונג פון כ׳ בוכארין, אַז די פּראָלעטאַרישע מעלוכע הייבט אָן צו אָפּשטאַרבן גלײַכ פון איר אַנטשטייונג. „די פּראָלעטאַרישע מאַכט—שרײַבט דער כ׳ בוכארין—ווערט פון סאַמע אָנהייב פאַרשטאַנען, ווי א גרויס, וואָס האַלט אין פאַרשווינדן“. אַלזאָ, צו דער געזעלשאַפט אָן קלאַסן, צו דער געזעלשאַפט אין לעצטן סאַכאַקל, אָן מעלוכע, גייען מיר—לויט דע מיינונג פון כ׳ בוכארין—ניט דורכ דער פאַרשטאַרקונג און פאַרפעסטיקונג פון דער פּר לעטאַרישער דיקטאַטור, ווי עס לערנט דער לעניניזם, די לענינישע דיִאַלעקטיק, נאָר דו דעם ביסלעכווײַסדיקן אָפּשטאַרבן פון דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור, וואָס עס הייב זיך אָן פון דעם ערשטן טאָג, זינט דער אַרבעטער־קלאַס האָט פאַרכאַפּט די מאַכט. ד הייסט, די פּראָלעטאַרישע דיקטאַטור—לויט דער מיינונג פון כ׳ בוכארין—האַלט אין א אָפּגעשוואַכט ווערן. דאָס געפינט זיך אין פולשטענדיקן איינקלאַנג מיט בוכארינס טעאָ וועגן דער זיך לעשנדיקער ליניע פון קלאַסנקאַמפּ.

מיר ווילנ דאָ אונטערשטרײַכנ נאָכ א מאָמענט. די סכעמע פונ דער גלײַכגעוויכט־
טעאָריע, וואָס עס גיט דער כ׳ בוכארינ, דריקט זיכ אויס אינ פאָלגנדיקנ: ערשטע סטאַדיע—
עס איז פאַראַנ א גלײַכגעוויכט, צווייטע סטאַדיע—דער גלײַכגעוויכט ווערט צעשטערט,
דריטע סטאַדיע—עס ווערט אויפגעשטעלט א נײַער גלײַכגעוויכט. זעצנ מיר עס איבער אפּ
דער שפּראַכ פונ דער רעוואָליוציע, באַקומענ מיר אזא פאָרשטעלונג: פריִער עקזיסטירט די
אַלטע אָרדענונג, דערנאָכ קומט אָנ די עפּאָכע פונ ברעכנ אונ צעשטערנ די אַלטע אָרדע־
נונג, דאָס איז די עפּאָכע פונ רעוואָליוציע, ווענ די אַלטע אָרדענונג איז שוינ צעבראָכנ
(דער אַלטער גלײַכגעוויכט איז שוינ צעשטערט), דאַנ קומט אָנ די עפּאָכע פונ שאַפנ אונ
אָרגאַניזירנ די נײַע אָרדענונג. אינ וואָס באַשטייט דער פּאָליטישער טאָכ פונ דערדאָזיקער
טעאָריע? אינ דעם, וואָס עס ווערט געלייגט א וואַנט צווישנ דעם פּעריאָד פונ שטערנ
אונ פּעריאָד פונ בויענ. די רעוואָליוציע—באַקומט זיכ לויט דערדאָזיקער קאָנצעפּציע—
באַשטייט בלויז אינ צעשטערנ. די בויונג אונ אָרגאַניזירונג פונ דער נײַער געזעלשאַפט
גייט שוינ אַרויס אַריבער די ראַמענ פונ דער רעוואָליוציע. דאָס קומט פאָר, ווענ די רע־
וואָליוציע איז שוינ אינ גרונט פאַרענדיקט. די פּראָלעטאַרישע דיקטאַטור האָט, אַלזאָ, צוויי
גרונט־פּעריאָדנ. אינ איינ פּעריאָד צעשטערט זי אונ פאַרניכטעט דאָס אַלטע, דאַנ איז
קלאַסנקאַמפּ פאַראַנ. דער צווייטער פּעריאָד איז א פּעריאָד פונ אויסשליסלעכ אונ נאָר
פרידלעכער אָרגאַניזאַטארישער אַרבעט, דאָ איז שוינ קיינ קלאַסנקאַמפּ ניטאָ. דאָ זעענ
מיר בולעט, וואָס באַטײַט דאָס אָפּזאָגנ זיכ פונ דער רעוואָליוציאָנערער דיאַלעקטיק, פונ
דעם איינהײַט פונ קאַמפּ פונ קעגנזאַצנ. דער כ׳ בוכארינ לייקנט דערמיט אָפּ, אז דער
קלאַסנקאַמפּ אונ די סאָציאַליסטישע בויונג קענענ ניט אָפּגעריסנ ווערנ איינער פונ צווייטנ.
דער רעכטער אָפּאָרטוניזם לייקנט אָפּ דעם מאָמענט פונ גוואַלדטאַט. דאָסגלײַכנ איז אויכ
פאַרנ „לינקנ" אָפּאָרטוניזם, פאַר די רעצידיווּנ פונ קאָנטר־רעוואָליוציאָנערנ טראָצקיזם, כאַ־
ראַקטעריסטיש דאָס אָנטקעגנשטעלנ קלאַסנקאַמפּ דער סאָצ. בויונג, ניט אײַנזעענ, אָפּלייקענענ,
אז די סאָצ. בויונג איז קלאַסנקאַמפּ.

ווי דערקלערט דיזאָזיקע פראַגע דער כ׳ סטאַלינ אינ קאַמפּ אפּ צוויי פראָנטנ?

„די דיקטאַטור פונ פּראָלעטאַריאַט האָט אירע פּעריאָדנ, אירע באַזונדערע פאָרמעס,
פאַרשיידנאַרטיקע מעטאָדנ פונ אַרבעט. אינעם פּעריאָד פונ בירגערקריג וואַרפט זיכ באַ־
זונדערס אינ די אויגנ די גוואַלדטאַט־זײַט פונ דער דיקטאַטור. דערפונ אָבער דרינגט
לאַכלוטנ ניט, אז אינעם פּעריאָד פונ בירגערקריג קומט ניט פאָר קיינ שום בויונג־אַרבעט.
אָנ א בויונג־אַרבעט איז אוממעגלעכ צו פירנ א בירגערקריג. פאַרקערט, אינעם פּעריאָד
פונ בויענ דעם סאָציאַליזם, וואַרפט זיכ אינ די אויגנ באַזונדערס די פרידלעכע, אָרגאַני־
זאַטאָרישע, קולטורעלע אַרבעט פונ דער דיקטאַטור, די רעוואָליוציאָנערע געזעצלעכ־
קײַט א.א.וו. דערפונ אָבער איז ווידער טאָקע גאָרניט נאָכגעדרונגענ, אז די גוואַלדטעטיקײַט
פונ דער דיקטאַטור איז אָפּגעפאַלנ אָדער זי קאָנ אָפּפאַלנ אינעם פּעריאָד פונ בויונג. די
אָרגאַנענ פונ דערשטיקנ—די אַרמיי אונ אַנדערע אָרגאַניזאַציעס—זײַנענ נויטווענדיק אויכ
איצט, אינעם מאָמענט פונ בויונג, פּונקט אזוי ווי אינעם פּעריאָד פונ בירגערקריג. אָנ
דידאָזיקע אָרגאַנענ איז אוממעגלעכ אפּ וויפל ניט איז געזיכערטע בויונג־אַרבעט פונ דער
דיקטאַטור". (ז. 238).

די ערשטע זײַט פונ דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור,—אָט אזוי ווי עס דעקט זי אויפּ
דער כ׳ סטאַלינ,—ווײַזט אונדז אויכ בולעט, וויאַזוי דער קאָנטר־רעוואָליוציאָנערער טראָצ־
קיזם לייקנט אָפּ די דיקטאַטור פונ פּראָלעטאַריאַט. אונ בעעמעס, דער טראָצקיזם איז ניט

נאָר קעגנ דעמ בונד מיטנ מיטעלנ פויער, דער טראָצקיזמ איז קעגנ דערדריקנ די קאַפּי־טאַליסטישע עלעמענטנ פונ שטאָט אונ דאָרפ. אונ פונקט ווי אומעטומ, אזוי אויכ דאָ, איז פארנ טראָצקיזמ געווענ כאראקטעריסטיש זײַנ קאפיטוליאנטישנ אינהאלט פארדעקנ מיט לינקער פראזעאָלאָגיע. די טראָצקיסטישע אָפּאָזיציע, צומ בײַשפּיל, האָט געטריבנ רעכילעס אפ דער פארטיי, אז די פארטיי קעמפט קלומערשט ניט גענוג ענערגיש קעגנ דעמ באַלעגופ, נעפמאנ. די טראָצקיסטישע אָפּאָזיציע האָט זיכ געשטעלט אינ דער פּאָזע, אז זי איז פאר גוואלדטאט בענעגייע די עקספלואטאטערישע עלעמענטנ. אינדערעמעסנ איז זי געווענ קעגנ גוואלדטאט. ווײַל וואָס באטײַט גוואלדטאט איבער די קאפיטאליסטישע עלעמענטנ? גוואלדטאט איז אויכ ניט קיינ עטוואָס פארגליווערטעס. גוואלדטאט האָט אויכ איר אנטוויקלונג. אויכ דאָ גייענ מיר איבער צו העכערע פאָרמעס. דערפירנ דעמ גוואלדטאט איבער דער בורזשואזיע, איבערנ באלעגופ ביזנ סאָפ, באטײַט פארניכטנ קלאסנ, באטײַט ליקווידירנ דעמ באלעגופ, ווי א קלאס, באטײַט בויענ אנ אָנקלאסנ־געזעלשאפט. אָט ווי די פּראָלעטארישע דיקטאטור, ווי די פארטיי, ווי די אָנווענדונג־קראפט פונ דערדאָזיקער דיקטאטור פירט דורכ די גוואלדטאט. אונ קעגנ דעמ האָט גראָד געקעמפט די טראָצקיסטישע אָפּאָזיציע. זי האָט דאָכ געקעמפט קעגנ דער אויפבויונג פונ סאָציאַליזמ, פונ שאפנ אנ אָנקלאסנ־געזעלשאפט אינ אונדזער לאנד. מער עס לייקנט אָפּ די מעגלעכקײַט פונ אויפבויענ סאָציאַליזמ אינ אונדזער לאנד—יענער איז קעגנ גוואלדטאט איבער דער בורזשואזיע, באלעגופ.

דער כ׳ סטאלינ באשטימט די דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט אזוי, אז זי שליסט אײַנ אינ זיכ, ווי אנ אינעווייניקסטע, ניט אָפּטיילבארע פונ זיכ, די אנערקענונג פונ אויפבויענ סאָציאַליזמ אינ איינ לאנד. נעמלעכ, די פאָרמולירונג פונ כ׳ סטאלינ רעדט וועגנ פארטיידיקנ דאָס לאנד, וועגנ אויסנוצנ די פּראָלעטארישע דיקטאטור צוליב דער אנטוויקלונג אונ זיג פונ דער רעוואָלוציע אינ אלע לענדער, דאָס הייסט, אז אינ דער עצעמ דעפיניציע פונ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור ווערט אײַנגעשלאָסנ דער מאָמענט, אז דאָס לאנד פונ א פּראָלעטארישער דיקטאטור געפינט זיכ אינ א קאפיטאליסטישער ארומרינגלונג. דאָס באטײַט פאָלגנדיקנ אויספיר: ווער עס לייקנט אָפּ אינ דער עפּאָכע פונ אימפעריאַליזמ די מעגלעכקײַט פונ אויפבויענ סאָציאַליזמ אינ איינ לאנד, יענער לייקנט אָפּ די דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט.

די דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט איז אָבער ניט נאָר גוואלדטאט, כאָטש זי איז ניט מעגלעכ אָנ גוואלדטאט. אונ דער כ׳ סטאלינ גיט די צווייטע זײַט פונ דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט—אָנפירנ מיט די איבעריקע ארבעטנדיקע אונ עקספלואטירטע מאסנ מיצאד דעמ פּראָלעטאריאט. אָבער מיר ווילנ זיכ נאָכ אָפּשטעלנ דערופ, וויאזוי דער כ׳ סטאלינ דעקט אופ דעמ אינהאלט פונ „אָנפירנ“.

אינ זײַנ קאָנספעקט „וועגנ דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט“, שרײַבט לענינ:

„פירנ“, „אָנפירנ“, „ציִענ“ נאָכ זיכ—דער קלאסנ־אינהאלט פונ דידאָזיקע באגריפנ“. (לענינ, באנד 25 „וועגנ דער דיקטאטור פונ פּראָלעטאריאט“).

אונ אָט דאָס איז טאקע דער משוואָק פונ דער פראגע: אויפדעקנ דעמ קלאסנ־אינהאלט פונ דעמ באגריפ „אָנפירנ מיטנ פויערטומ“. עמעס, דער אָפענער מענשעוויזמ, דער קאָנטער־רעוואָלוציאָנערער טראָצקיזמ לייקנט טאקע אָפּ די עצעמ אָנפירונג מיטנ פויערטומ, אָבער עס איז נאָכ זייער וויכטיק צו זאָגנ „אָנפירונג“, קעדיי צו פארנעמענ א ריכטיקע לענינישע שטעלונג. דעריקער איז ריכטיק אויפדעקנ דעמ קלאסנ־אינהאלט

דערפונ. אונ דאָ זעענ מיר די טעאָרעטישע גרויסקײַט פונ כ׳ סטאלינ, וויאַזוי ער האָט אופגעדעקט דעמ קלאַסנ־אינהאלט פונ דעמ בונד מיט די גרונט־מאסנ פונ פויערטומ.

דער טאָכ פונ דער לענינישער לערע וועגנ דער אָנפירונג מיט די גרונטלעכע מאסנ פונ פויערטומ, וועגנ דעמ בונד מיטנ מיטל־פויערטומ באשטייט אינ דעמ, וואָס דערדאָזיקער בונד ווערט גענומענ ווי א זײַט פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור, ניט ווי עפעס אויסערלעכעס, פאראלעלעס צו דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט, נאָר פארקערט, ווי עפעס אזוינס, וואָס דרינגט פונ איר ארויס.

אינ זײַנ שמועס מיט דער ערשטער אמעריקאנ־שער ארבעטער־דעלעגאציע שטעלט זיכ אָפ דער כ׳ סטאלינ אָפ דער פראגע וועגנ דעמ, וואָס פארא נײַס האָט געגעבנ לענינ אפנ גרונט פונ מארקס לערע, ווי א ווײַטערדיקע אנטוויקלונג פונ דעמ מארקסיזמ אינ דער עפּאָכע פונ אימפעריאליזמ. אָפשטעלנדיק זיכ אָפ דער פראגע וועגנ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט, זאָגט דער כ׳ סטאלינ:

„דאָס נײַע בא לענינענ באשטייט אינ דעמדאָזיקנ געביט דערינ, וואָס: א) ער האָט אנטדעקט די סאָוועטישע מאכט אלס מעלוכע־פאָרמ פונ דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט... ב) ער האָט פאנאנדערגעעצנט די קלאמערנ אינ דער פאָרמולע פונ דיקטאטור פונעמ פראָלעטאריאט פונ שטאנדפונקט פונ דער פראָבלעמ וועגנ די פארבינדעטע פונעמ פראָלעטאריאט, דעפינירנדיק די דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט אלס א באזונדער פאָרמ פונ א קלאסנ־בונד פונעמ פראָלעטאריאט, וועלכער איז דער אָנפירער, מיט די עקספלואטירטע מאסנ פונ די ניט פראָלעטארישע קלאסנ (פויערטומ אונ אנד.), וועלכע זײַנענ די אָנגעפירטע״...

אָנ דעמ, אָנ דעמ באטראכטנ די פראגע וועגנ אָנפירנ מיט די גרונט־פויערישע מאסנ פונ שטאנדפונקט פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור — איז אוממעגלעכ ריכטיק אופצודעקנ דעמ קלאסנ־אינהאלט פונ דערדאָזיקער אָנפירונג. אָדער דידאָזיקע אָנפירונג ווערט אינגאנצנ אָפגעוואָרפנ, ווי דאָס טוט דער מענשעוויזמ, דער טראָצקיזמ, אָדער — דידאָזיקע אָנפירונג ווערט פארשטאנענ אינ זינ פונ דער רעכט־אָפאָרטוניסטישער האנאָכעס־טעאָריע, ווענ דערדאָזיקער אָנפירונג ווערט געגעבנ א פרינציפיעל־אנדערער, אנ אנטי־לענינישער קלאסנ־אינהאלט.

דער מענשעוויזמ, דער קאָנטער־רעוואָלוציאָנערער טראָצקיזמ לייקענענ אָפ די אָנפירונג מיט דער פויערישער מאסע. דער טראָצקיזמ שטעלט אנטקעגנ די אָנפירונג מיט די פויערישע מאסנ דער פראָלעטארישער דיקטאטור. דער זינ דערפונ איז ניט נאָר די אָפלייקענונג פונעמ בונד מיטנ פויערטומ, נאָר — אונ דער איקער — די אָפלייקענונג פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט. עס וואָלט געווענ ניט ריכטיק צו מיינענ, אז די טראָצקיסטישע „פערמאנענטע רעוואָליוציע״ איז פארשארפט בלויז קעגנ דעמ פויערטומ, באטײַט בלויז ניט גלויבנ אינ די רעוואָליוציאָנערע מעגלעכקײַטנ פונ די גרונט־מאסנ פונ פויערטומ. ניינ, מיר האָבנ דאָ אויסער דעמ — אונ דעריקער — אנ ארויסטרעטונג קעגנ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט.

„מיט וואָס אונטערשיידט זיכ — פרעגט דער כ׳ סטאלינ — דידאָזיקע „טעאָריע פונ דער פערמאנענטער רעוואָליוציע״ פונ דער באוווסטער טעאָריע פונ דעמ מענשעוויזמ, וואָס לייקנט אָפ די אידייע פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט?

אינ טאָכ גענומענ, מיט גאָרנישט.

קיינ ספייקעס זײַנענ ניט מעגלעכ. „די פערמאנענטע רעוואָליוציע״ איז ניט קיינ איינפאכע ניטדערשאצונג פונ די רעוואָליוציאָנערע מעגלעכקײַטנ פונ דער פויערישער

באוועגונג. די „פערמאנענטע רעוואָליוציע״ איז אזא ניט־דערשאצונג פונ דער פויערישער באוועגונג, וועלכע פירט צו דער אָפּלייקענונג פונ דער לענינישער טעאָריע, פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט״. (סטאלינ—„די אָקטיאבער־רעוואָליוציע אונ די טאקטיק פונ די רוסישע קאָמוניסטנ״).

דער רעכטער אָפּאָרטוניזם, אינ פערזאָנ פונ כ׳ בוכארינ, האָט גערעדט וועגנ דער אָנפירונג מיטנ פויערטום. עס איז אָבער זייער לײַכט צו זענ, אז דער רעכטער אָפּאָרטוניזם האָט אינ דעם ארײַנגעלייגט גאָר אנ אנדער קלאסנ־אינהאלט. עס איז זייער לײַכט צו זענ, אז אויכ דער רעכטער אָפּאָרטוניזם האָט, אינ טאָכ גענומענ, אנטקעגנגעשטעלט זיכ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט. אנערקענענדיק די אָנפירונג מיטנ פויערטום—האָט דער רעכ־טער אָפּאָרטוניזם גענומענ דידאָזיקע אָנפירונג, ווי עטוואָס אויסערלעכעס צו דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט, ווי עטוואָס ווידערשפרעכלעכעס צו איר. אָנפירנ מיטנ פויערטום באטײַט בא דעם רעכטנ אָפּאָרטוניזם נאָכגעבנ דעם פויערטום, באטײַט אידענטיזירנ דעם ארבעטער־קלאס מיטנ פויערטום, באטײַט אָפּזאָגנ זיכ פונ איבערמאכנ אפ א סאָציאַליסטישנ שטייגער די פראָדוקציע־באציִונגענ אינ דאָרפ, באטײַט אינ לעצטנ סאכאקל אָפּלייקענענ די דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט. עס איז נייטיק צו אונטערשטרײַכנ, אז אויכ קאמעניעוו אונ זינאָוויעוו, נאָכ איידער זיי זײַנענ ארײַנגעטראָטנ אינ בלאָק מיטנ קאָנטער־רעוואָליוציאָנערנ טראָצקיזם, איידער זיי זײַנענ אריבער אפ אָפענעם פאראט אונ שטיצע דער סאמע אנטבלויזטער קאָנטער־רעוואָליוציע—האָבנ אויכ אינ דערדאָזיקער פראגע ארויסגעוויזנ נאָכ מיט יאָרנ צוריק, אז זיי הייבנ אָנ אָפּגיינ פונ דער לענינישער לערע אינ דערדאָזיקער פראגע, אז זיי שטעלנ זיכ אפ פאָזיציעס אנטילענינישע.

קאמעניעוו האָט אנטקעגנגעשטעלט די אָנפירונג מיט דעם פויערטום דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט, דערקלערנדיק, אז „די דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט איז ניט דער בונד פונ איינ קלאס מיטנ צווייטנ״.

זינאָוויעוו. געוועזנ א צײַט, ווענ זינאָוויעוו האָט קלוימערשט „געקעמפט״ קעגנ טראָצקיזם. מיר מיינענ פאר דעם 14־טנ צוזאמענפאָר. דארפ אָבער קלאָר זײַנ, אז דערדאָזיקער קאמפ איז טאקע געוועזנ א קאמפ אינ גענזנפיסלעכ, אז דערדאָזיקער קאמפ איז ניט ארויסגעגאנגענ פונ לענינישע פאָזיציעס. ערשטנס, זינאָוויעוו האָט דאנ „קריטיקירט״ דעם טראָצקיזם, ניט ארויסגייענדיק פונ שטאנדפונקט פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט, נאָר פונ שטאנד־פונקט פונ דער פויערים־פראגע, וואָס ער, זינאָוויעוו, האָט פארעכנט פאר דעם איקערדיקנ אינ לענינים. זינאָוויעוו איז דערפאר פריִער „ארומגעגאנגענ״, פארשוויגנ די צענטראלע פראגע—די פראגע וועגנ אופבויענ סאָציאַליזם אינ איינ לאנד. עטוואָס שפּעטער (צ. ב. אינ זײַנ בוכ „לעניניזם״) האָט ער אינ דערדאָזיקער פראגע פולשטענדיק קאפּיטולירט פארנ טראָצקיזם. צווייטנס, די עצעם פויערים־פראגע, אויכ דידאָזיקע פראגע האָט זינאָוויעוו געשטעלט פאלש אונ האָט ניט געקענט זי שטעלנ ניט פאלש, כאָטש צוליב דעם אליינ, וואָס בא אים איז די פויערישע פראגע ארויסגעטראָטנ, ווי א זעלבשטענדיקע. ד. ה. דער אויסגאנג־פונקט איז שוינ געוועזנ אזא, אז ער האָט די פויערים־פראגע גענומענ ניט ווי א זײַט פונ דער דיקטאטור פונ פראָלעטאריאט.

דערמיט, וואָס זינאָוויעוו האָט גענומענ די פויערים־פראגע, ווי א זעלבשטענדיקע, קענ אויכ דערקלערט ווערנ די הוידעניש פונ זינאָוויעוונ אינ דער פויערישער פראגע. פארנ 1924 י. האָט זינאָוויעוו זיכ געגרויסט דערמיט, וואָס אז ער איז גרייט ניט נאָר אָפּנייגנ זיכ (уклоняться) אינדערזײַט פונ פויערטום, נאָר אפילע פארנייגנ זיכ (преклоняться)

פארנ פויערטום. צום 14־טנ צוזאמענפאָר האָט זינאָװיעװ גענומענ פירנ אטאקעס קעגנ צ.ק.־קעגנ כ׳ סטאלינ, אז באם צ.ק. איז א „מיטל־פויערישער באָלשעװיזם״, א פויערישער אָפנייג. מיר זאָגנ, אז דאָס נעמענ די פויערים־פראגע, װי א זעלבשטענדיקע, מוז שוינ ברענגענ צו אזא הוידעניש: אָדער „פארנייגנ זיכ״, ד. ה. פאקטיש קאפיטולירנ פאר די קאפיטאליסטישע עלעמענטנ פונ דאָרפ), אָדער—אנטקעגנ מיטל־פויערטום.

אפנ 14־טנ צוזאמענפאָר האָט זינאָװיעװ פארנומענ די שטעלונג פונ נייטראליזאציע, אָפלייקענענדיק לענינס דריטנ לאָזונג צום פויערטום װעגנ בונד מיטנ פויערטום. זינאָװיעװ האָט אָפגעלייקנט די באװעגונג פונ אונדזער באציִונג צום פויערטום. ער האָט גענומענ דעם מיטעלנ פויערטום, װי עטװאָס א פארגליװערטעס, א באשטענדיקעס, אונ בענעגייע צו דעמדאָזיקנ „פארגליװערטנ״ מיטעלנ פויערטום האָט ער ארויסגעשטעלט דעם לאָזונג פונ נייטראליזאציע.

אינ איינ אָרט שטרײַכט דער כ׳ סטאלינ אונטער, אז מע טאָר ניט „באטראכטנ דעם מיטל־פויער, װי א „זאכ אינ זיכ״, װי עטװאָס א באשטענדיקעס איינמאָל פאר אלעמאָל געגעבענע״. (סטאלינ—װעגנ דער אָפאָזיציע, ז. 411). דער כאװער סטאלינ מערקט דערבײַ אָפ, אז אזוי באטראכטנ דעם פויערטום איז אייגנשאפטלעכ דעם טראָצקיזם.

אונ נעמלעכ אָט אזוי, װי א „זאכ אינ זיכ״ האָט זינאָװיעװ גענומענ דעם פויערטום אונ אינ דער פלאכ האָט ער געשטעלט די פראגע װעגנ נייטראליזאציע. װאָס איז דער אונטערשייד צװישנ נייטראליזאציע אונ בונד? מע קענ עס קורצ פאָרמולירנ אפנ פאָלגנדיקנ אויפנ: בונד—באטײַט אנ אָפמאכ װעגנ קאמפ, נייטראליזאציע—באטײַט אנ אָפמאכ װעגנ נייטראלקײַט. אונ װענ זינאָװיעװ האָט גענומענ די נייטראליזאציע פונ מיטל־פויער, װי עטװאָס א באשטענדיקעס, ניט װי א געװיסנ עטאפ (װאָס איז שוינ, אגעװ, צו יענער צײַט לאנג פאָריבער), באטײַט עס, אז זינאָװיעװ האָט אָפגעלייקנט די מעגלעכקײַט צו שליסנ מיטנ מיטעלנ פויער א נ אָ פ מ א כ װ ע ג נ ק א מ פ. ד. ה., דער מיטעלער פויער איז, לויט זינאָװיעװנ, ניט פײַיק צו װערנ א פארבינדעטער פונ פראָלעטאריאט אינ זײַנ קאמפ קעגנ די קאפיטאליסטישע עלעמענטנ פונ דאָרפ אונ שטאָט. אָט זעענ מיר, װאָס פאר א קלאסנ־אינהאלט זינאָװיעװ האָט נאָכ דענסטמאָל צוגעגעבנ דער „אָנפירונג״ מיטנ פויערטום, א קלאסנ־אינהאלט אנ אנטילענינישנ, א קלאסנ־אינהאלט א האלב־טראָצקיסטישנ. עס איז דעריבער קײנ װונדער ניט, װאָס זינאָװיעװ איז אזוי האסטיק אריבער פונ זײַנ „קריטיק״ פונ טראָצקיזם, אפ פולשטענדיקנ טראָצקיסטישע פאָזיציעס.

װיאזוי האָט דער כ׳ סטאלינ אופגעדעקט דעם קלאסנ־אינהאלט פונ דער אָנפירונג מיטנ פויערטום? װעגנ דעם מעטאָדאָלאָגישנ אויסגאנג־פונקט האָבנ מיר שוינ גערעדט נעמלעכ, װאָס דער בונד מיטנ פויערטום װערט גענומענ װי א זײַט, װי א פאנאנדערפעגנ די קלאמערנ פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור. מיר װילנ דאָ איצטער ברענגענ פאָלגנדיקע קלאסישע פאָרמול פונ כ׳ סטאלינ, װו ער דעקט אופ קאָנקרעט דעם קלאסנ־אינהאלט פונ דעם בונד מיטנ פויערטום.

„אינ װאָס באשטײט דער אונטערשייד צװישנ דעם טראָצקיזם אונ דער גרופע פונ כ׳ בוכארינ אינ דער פראגע װעגנ בונד מיטנ פויערטום? אינ דעם, װאָס דער טראָצקיזם זאָגט זיכ ארויס ק ע ג נ דער פאָליטיק פונ א פ ע ס ט נ בונד מיט די מיטעלע מאסנ פונ פויערטום, אונ בוכארינס גרופע שטײט פאר י ע ט װ י ד נ בונד מיטנ פויערטום.״

„אונדז איז נײטיק ניט יעטװידער בונד מיטנ פויער, נאָר בלויז אזא בונד, װעלכער באזירט זיכ אפנ קאמפ מיט די קאפיטאליסטישע עלעמענטנ פונ פויערטום״

„דער בונד מיטנ פויערטום קאָנ זײַנ א פעסטער נאָר אינ דעם פאל, װענ ער איז

געווענדעט קעגנ די קאַפּיטאַליסטישע עלעמענטנ, קעגנ דעמ קאַפּיטאַליזמ אינ אַלגעמיינ״. (סטאַלינ־„וועגנ רעכטנ אָפּנויג אינ אַל. ק. פּ.״)

דער כאַוועער סטאַלינ ווײַזט אונדז דאָ ווי אַזוי דער בונד מיטנ פּויערטומ, ניט נאָר װאָס ער קענ ניט אַנטקעגנגעשטעלט ווערנ דעמ קלאַסנקאַמפּ, נאָר, פאַרקערט וויאַזוי ער דרינגט אַרויס פונ קלאַסנקאַמפּ אונ דאַרפ געשטעלט ווערנ אינ העסקעמ מיט די אינטערעסנ פונ קלאַסנקאַמפּ פונ פּראָלעטאַריאַט.

„לענינס טעזיס וועגנ פּויערטומ וויוועגנ לעצטנ קאַפּיטאַליסטישנ קלאַס איז ניט נאָר, װאָס ער ווידערשפּרעכט ניט דער אידייע פונ בונד פונ אַרבעטער־קלאַס מיטנ פּויערטומ, גאָר פאַרקערט, ער גיט דעמדאָזיקנ בונד א גרונט, ווי א בונד פונ אַרבעטער־קלאַס מיטנ פּויערטומ, וואָס איז געווענדעט קעגנ די קאַפּיטאַליסטישע עלעמענטנ פונ אונדזער ווירטשאַפט. לענינ האָט אַרויסגעשטעלט דעמדאָזיקנ טעזיס דערפאַר, קעדיי צו ווײַזנ, אַז דער בונד פונ אַרבעטער־קלאַס מיטנ פּויערטומ קאָנ זײַנ א פעסטער נאָר אינ דעמ פאַל, ווענ ער באַזירט זיכ אפנ קאַמפּ מיט די־זעלביקע קאַפּיטאַליסטישע עלעמענטנ, וואָס עס טיילט אויס פונ זיכ דאָס פּויערטומ״.

איינצײַטיק דערמיט, ווײַזט אונדז דאָ דער כ״ סטאַלינ די דיאַלעקטיק פונ מעגלעכקײַט אונ ווירקלעכקײַט. צווישנ אַרבעטער־קלאַס אונ פּויערטומ איז מעגלעכ א פעסטער בונד. דער קלאַסנ־מעהוס פונ פּויערטומ גיט איבער נאָר די מעגלעכקײַט פונ אַזא בונד. קעדיי דער פעסטער בונד מיטנ פּויערטומ זאָל ווערנ אינ דער ווירקלעכקײַט, דאַרפ זײַנ א ריכטיקע פּאָליטיק פונ אַרבעטער־קלאַס. די פאַרוואַנדלונג פונ דערדאָזיקער מעגלעכקײַט אינ א ווירקלעכקײַט—דאָס איז די זאַכ פונ דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור.

„א שפּאַלטונג צווישנ אַרבעטער־קלאַס אונ פּויערטומ איז ניט אויסגעשלאָסנ, זי איז אָבער ניט אָבליגאַטאָריש, ווײַל אינ אונדזער אָרדענונג איז פאַרלייגט די מעגלעכקײַט ניט צו דערלאָזנ צו דערדאָזיקער שפּאַלטונג, אונ צו פאַרפעסטיקנ דעמ בונד פונ אַרבעטער־קלאַס מיטנ פּויערטומ. וואָס איז נייטיק דערצו, מע זאָל דידאָזיקע מעגלעכקײַט פאַרוואַנדלענ אינ ווירקלעכקײַט? קעדיי די מעגלעכקײַט ניט צו דערלאָזנ צו דער שפּאַלטונג פאַרוואַנדלענ אינ א ווירקלעכקײַט, איז נייטיק, פריער פאַר אַלצ, באַגראָבנ די טעאָריע פונ זעלבסטפלוס, דאַרפ מענ אויסקאָרטשעוועג די וואָרצלענ פונ קאַפּיטאַליזמ. אָרגאַניזירנ די קאָלווירטנ אונ סאָווירטנ אונ אַריבערגיינ פונ דער פּאָליטיק צו באַגרענעצנ די עקספּלואַטאַטאָרישע טענדענצנ פונ באַלעגופּנטומ—צו דער פּאָליטיק פונ ליקווידירנ דאָס באַלעגופּנטומ ווי א קלאַס״.

אונ דאָס אַלצ, ווי די אויפגאַבע פונ דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור, ווערט געגעבנ אינ דער דעפיניציע פונ דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור דורכנ כ״ סטאַלינ.

ענדגילטיק אָפּרײַסנ די אַרבעטנדיקע אונ עקספּלואַטירטע מאַסנ פונ דער בורזשואַזיע.

פאַרפעסטיקנ דעמ בונד פונ פּראָלעטאַריאַט מיט דידאָזיקע מאַסנ, קעדיי אַרײַנציִענ זיי אינ דער זאַכ פונ דער סאָציאַליסטישער בויונג.

מעלוכישע אָנפירונג מיט דידאָזיקע מאַסנ מיצאַד דעמ פּראָלעטאַריאַט.

פאַר דער אָרגאַניזאַציע פונ סאָציאַליזמ

פאַרניכטונג פונ קלאַסנ

איבערגאַנג אינ דער געזעלשאַפט אָנ קלאַסנ.

(סאָפ קומט).

כ. דונעצ

# וועגנ די דיכטער מ. הארצמאנ אונ מ. ליפשיצ

## I

## פונ פראָסטנ מענטש" צו פראָלעטאריער

### וועגנ מ. הארצמאנ

1

עס קענ אויסקומענ פאראדאָקסאל, נאָר עס איז א פאקט, אז הארצמאנס פארנעפלטע שטימונגענ ווערנ אויסגעדריקט... מיט דער גרעסטער קלאָרקײַט. איכ וויל דערמיט פארצייכענענ הארצמאנס אנ אייגנשאפט, וואָס דריקט זיכ אויס אינ דעם, אז סקולפטור, רײַפער אויסדריק־שטריכ איז בא אימ דער מיטל צו באווײַזנ אונדז אינ דער גאנצער בוילעטקײַט זײַנ ניטבוילעטע געפילנ־גאמע, זײַנ נעפלדיקנ בליק, זײַנ פארטונקלטנ געמיט אונ גײַסטיקנ אומרו. אָט לייענט שורעס:

איכ דער פראָסטער מענטש מיט מײַנ מעכטיקנ גלויבנ<br>
בינ געקומענ צעגיינ פונ דער שטומקײַט, פונ וויסטיקנ טהאָמ,<br>
איכ האָב פארהאלטנ צוויי שטיקער פונ וועלט אינ די אויגנ<br>
אונ אינ די הענט טראָג איכ אומ נאָר מײַנ אײַזערנעמ לאָמ".

א שטיק דיכטערישע רעאלקײַט—צומ אָנטאפנ, זעג, עמאָציאָנעל דערפילנ—שטייט פאר אײַערע אויגנ. עס איז בוילעט, עס איז נײַ אפילע אינ דער קוזנעצישער קאָסמישקײַט פונ „שטיקער וועלט אינ די אויגנ". אונ גלײַכצײַטיק — סארא טומאנ עס הענגט איבער דעמ גאנצנ, שיר ניט מיסטישנ בילד פונ דעמ „פראָסטנ מענטש". אזא „פראָסטנ מענטש" דארפ מענ שרײַבנ פונ אָנהייב מיט א גרויסנ בוכשטאב. עס איז ניט קיינ געוויינלעכער האָרעפאשניק פונ דעמ לאָמ, נאָר עפעס א מענטשלעכע סקאלע, א פעלדז, א „שטומער" אונ „וויסטער" גיבער, וואָס פונ אימ אָטעמט מיט פײַנפולנ ווייטיק.

די מעכטיק־פארצייכנטע פיגור, אינ איר היפערבאָליזירטער איבערטריבנקײַט, מיט איר גאנצער פארביקײַט אונ סקולפטורישער אויסדריקלעכקײַט, איז פארנעפלט אונ סוידעסדיק־פארשיפרירט. דאָס איז שוינ גאָרניט קיינ פאָשעטער איניענ, ווײַבאלד הארצמאנ קערט זיכ אָפ צו אָט דער פיגור, ווײַבאלד ער באהויכט אָט מיט דעמ נעבלדיקנ גיגאנטיזמ קימאט זײַנ גאנצע ביז איצטיקע שאפונג.

לאָמיר זענ אייניקע מוסטערנ, א ליד „פונ קעלער"—אנ אוטאָביאָגראפישע. עס איז געזאָגט:

„איכ שטיי בא דעמ קיזל, איכ האק אויס די איינציקע פונקענ,<br>
אינ מיטנאכט גייט אומ זייער רויטקײַט, אינ מיטנאכט גייט אומ זייער ליכט,<br>
בא הארטקײַט פונ קיזל דערהער איכ מײַנ ליד איצט דערקלינגענ<br>
אָט איז זי דײַנ יונגנט, אָט איז ער דײַנ צווייטער געבורט".

א צווייטער מוסטער פונ א ליד, ווו עס רעדט זיכ וועגנ זונ:

„כ'האָב ליב די זונ—רייִנ פּרוכט איז געבענטשט,
דייַנ צווייַג זאָל ניט ווערנ צוברּאָכנ —
איכ האָב אינ דער ערד, דער פארשיקערטער מענטש —
פארפלאָנצט ווי צוויי ביימער די קנאָכנ".

נאָר גענוג! אלע ציטאטנ זייַנעג גענומענ פונ די ערשטע לידער לויט זייער ריי אינ דער זאמלונג „מייַנ צווייטע יוגנט". דאָסגלייַכנ האָט מענ געקענט נעמענ אנ אנדער ריי לידער. דער פארנעפּלטער גיגאנטיזם, דאָס אָפּווישנ די גרענעצנ צווישנ נאטור אונ מענטש ווערט דאָ אינ א גאנצ בוילעטער, קלאָרער פאָרמ אויסגעדריקט אונ אומעטום איז פאראנ—פייַנלעכער וויטיק. דעמדאָזיקנ פייַנלעכנ וויטיק האָט מענ שוינ אפילע געפּרווט דערקלערנ ווי די איינציקע הויפּט־סענדענצ בא הארצמאנענ ביכלאל אונ אפ דעם יעסאָד, אינ אָרדענונג פונ גרופּנ־פּאָליטיק, דערקלערנ הארצמאנענ אלס קלאסנ־סוינע. מע דארפ אָבער זענ פונוואנענ עס גייט אזא ארט שאפונג אונ ווּהינ זי פירט.

הארצמאנס פייַנלעכער וויטיק איז ניט א פּראָטעסט, קעגנערשאפט צו דער פּראָלעטאַ־רישער רעוואָליוציע, וואָס האָט גענומענ דעפּאָרמירנ האָרעפּאשנע קלאסנ. הארצמאנס פייַנ־לעכער וויטיק איז נאָכווייעניש. בורזשואזע איליוזיעס לעבנ זייער פעסט אינ די קליינ־בורזשואזע קלאסנ—אינעם פויערטום, אינעם שטאָטישנ אונ שטעטלדיקנ „זעלבשטענדיקנ" באלעבעסל־האנטווערקער. די אָ בורזשואזע איליוזיעס וואָרצלט אויס דער פּראָלעטאריאט, ער רייַסט ארויס דעם באָדנ פונ אונטער זיי—די פּריוואט־אייגנטימערישע באזע, די באזע פאר אינדיווידועלער קלוימערשטער אומאָפּהענגיקייַט. אונ די קלאסנ, וואָס „קומענ אומ" אפ אזא אופנ, פארשטייענ ניט אינ אלע זייערע טיילנ אונ שיכטנ דעם גליק פונ אזא „אומקומ": זייערע שיכטנ זעענ ניט (צוליב בורזשואזער פארבלענדעניש) וויאזוי דער פּראָ־לעטאריאט ברענגט אומ, פארניכטעט אינ וואָרצל זייער אָרעמנ קיום אונ הייבט זיי אופ צו סאָציאליסטישער עקזיסטענצ.

הארצמאנ האָט אינ אָנהייב ניט דערזענ די קרעפטיקע פּערספּעקטיוו, וואָס זייַנ קליינ־בורזשואזער שיכט באקומט פונ דער סאָציאליסטישער איבערשיכטונג, וועלכע גייט אוי־האסטיק בא אונדז אינ לאנד. ער האָט דערזענ דעם אויסווענ, וואָס אונדזער רעוואָליוציע עפנט דעם „פּראָסטנ מענטשנ", אָבער ער האָט ניט ארויסגעוואָרפנ פונ זיכ אנטשיידנ אונ שנעל די איליוזיעס פונעם בורזשואזנ כלאל, אימ האָט דערשראָקנ דער מעטושטעשער בילד פונעם מאָרגנ, אינ וועלכנ זייַנ גיגאנטישער „פּראָסטער מענטש" גייט ווערנ אויסגעמישט.

הארצמאנ זעט דעמ „צווייטנ געבורט" פונ זייַנ קליינבירגערלעכנ קלאס, אָבער ער באַ־גרייַפט ניט אינ זייַנ ערשטנ שאפונג־פּעריאָד די פרייד פונ אזא איבערגעבורט:

„ארויסגעגאנגענ בינ איכ פונ קעלער, פונ טונקעלער בלינדער,
מייַנ היילעכ—די לאפּטשעס פונ ראָגזשע, מייַנ חורבנ,—דער וויסטער באַיאַק,—
אינ קרוע אונ בלוט, אזוי מיט א שטריק אונטער הארצנ פארבונדנ:—
„ווער דארפ איצטער האָבנ צוויי הענט פאר א שטאָלענעם האק".

מיר פארגעסנ ניט, אז אָט די שורות זייַנענ געשריבנ געוואָרנ מיט 5 יאָר צוריק, אפנ שוועל פונ פינפיאָר, ווענ די פייַערנ פונ גרויסער רעקאָנסטרוקציע האָבנ נאָכ ניט באלויכטנ מיט שוינ פארווירקלעכטער רעאלקייַט. אָבער די מעגלעכקייַטנ פונ אָט דער רע־אלקייַט זייַנענ שוינ דאנ געווענ פארלייגט אינ דעם קלאסנ־כאראקטער פונ אונדזער לאנד.

דער פראָלעטאריאט האָט שוינ זיי דאנ געזעגנ. בא הארצמאנענ איז אָבער נאָכ אויסגע־קומענ, אז די קלאסנ־דעפּאָרמאציע פונ זײַנ שיכט, וואָס פירט צו א „צווייטער יוגנט" צו פּראָלעטאריזאציע אפ א סאָציאַליסטישער באזע, איז באלעסטיקט מיט דער שווערער איצ־טיקער לאגע; זײַנ טויב־שטומע ווארצלדיקע מאסע פילט ניט דעם מאָרגנ, אונ הארצמאנ קומט אויסדריקנ איר באַנטשע שווײַגישנ פּײַנ.

אָבער איכ זאָג נאָכאמאָל—הארצמאנ, ווי א פּאָרשטייער לעכאטכילע פונעם רעכטנ פלאנג פונ א קליינבורזשואזנ קלאס אינ לאנד פונ סאָציאַליזמ־האָט, דערפילנדיק די דעפאָרמאציע פונ זײַנ קלאס, עס גענומענ באגרײַפנ ווי א נויטווענדיקײַט, אָבער ניט געקענט אָפּווענדנ פּײַנלעכע שרעק־געפילנ פארנ דעקלאסירטנ, ארבעטלאָזנ הײַנט. אונ אזוי ארומ האָט ער טאקע פאָרגעשטעלט ניט די פאָדערשטע טיילנ פונ אָט דעם האָרעפּאשנעמ קלאס, נאָר זײַנע „שווערע רעזערווּנ", זײַנ וואקלדיקנ אריערגארד, זײַנ אמווייניקסטנ באוווסטזיניקנ טייל, יענעמ טייל פונ די קליינבירגערלעכע שיכטנ, וועלכע האָבנ נאָכ אינ דער סאָציאַל־דעפאָר־מירנדיקער נויטווענדיקײַט ניט דערזענ די פּיַיהײַט, וואָס גייענ יאָ אפ „רעקאָנסטרוקציע" אפ פּראָלעטאריזאציע, ווײַל הינטער זיכ האָבנ זיי דאָכ געלאָזנ „לאפּטעס" אונ „באראק", אָבער זיי האָבנ נאָכ ניט די זעעוודיקײַט פארנ מאָרגנ אונ זיי ווייטיקנ, ווייטיקנ...

אָט דידאָזיקע באגרענעצטקײַט דריקט אפ הארצמאנענ אינ זײַנע ערשטע לידער. זײַנ גיגאנטיזמ, קאָסמיזמ, די „וואָרצלדיקע" פּראָסטקײַט,—דאָס אלצ איז געבונדנ מיט דער פאר־נעפּלטקײַט פונ דער קלאסנ־פּערספּעקטיוו. עס איז א מינ אידעאליזאציע פונ פּאָריקנ אָפּ־שטאמ, א פּרווו צו בארעכטיקנ דעמ פּײַנלעכנ ווייטיק, דאָס איז, אויב איר ווילט, א באַ־שטימטע אָרעמאנסקע פילאָסאָפיע, וואָס האָט פארנעפּלט הארצמאנס געדאנק אונ בילדערישע זעונגענ. אָט צוליב אזעלכע ווייטיקנ גיט זיכ בא הארצמאנענ א ריס ארויס אנ אויסגעשריי:

„זאָל ברענענ—כ'האָב נאָרניט פארלאָרנ,
מײַנ היימ כ'האָב אפ שטענדיק פארמיטנ".

אינ יענעמ פּעריאָד איז הארצמאנ שרעקלעכ פארביטערט, ער איז פעסימיסטיש, צערייצט, אפילע סאדיסטיש:

„איר, שטיבעלעכ מײַנע—איר, נידעריקע שטיבעלעכ אונ ליקנ!
איר, ערדיקע דילנ!—איר פענצטער געלע אונ גרינע —
אויסגעקושט כ'האָב אײַער קלאָלע בא אײַכ אפ די ליפּנ, —
געטרונקענ האָב איכ מיט די אויגנ בא אײַכ אײַער סינע.
— — — — — — — — — — — — — —
א באָרוועסער בינ איכ געגאנגענ צו קעלערס פארגרייטע, —
פארבלוטיקטע האָב איכ געהערט, ווי איר זינגט אינ איר פרייט זיכ,
א גליקלעכער הער איכ אזוי, ווי מײַנ ליד איצט פארבייט זיכ"!

אינ די לעצטע שורעס איז אפילע ניט קלאָר געזאָגט, פונדעסטוועגנ איז דאָ דער „זינגענ" אונ „פרייענ זיכ" מער ענלעכ אפ טרויער, ווי אפ גליק.

2

„איכ זע דיר, מײַנ גליקלעכער דאָר—איכ הער שוינ דײַנ רופ!"
מיט אזא הייכער נאָטע הייבט אָנ הארצמאנ זײַנע א ליד פונ 1929 י. אונ כאָטש דאָ איז נאָכ אויכ הארצמאנ ניט אָפּגעטראָטנ פונ א מינ „אורעלט־קאָקעטעריע"—ער רעדט נאָכ

אַלץ וועגן דעם, אז ער איז „געקומען פון הויל", פון „מאָכיקן הויל",—אָבער עס איז שוין פאַראַן א מ׳נטערע, קינאַט רעאַלע פאַרשטענדעניש פאַר דער בויונג־עפּאָכע:

„ב׳נעם די קירקע אַפּ זיך, און איך גיי מיר אַרויס פון מײַן טיר,
דאַכט זיך, כ׳טו אָן אַפּ איר אָפּענער שוואַרצקײַט א קײַט.
מײַן לעבן כ׳הייב אָן,—מיין שטאָל הער איך ברעכט זיך אין מיר —
איך הער שוין מײַן גליקלעכן דאָר—איך הער, ווי ער גייט!"

אזוי גייט הארצמאַנס ליניע אַרויף. אזוי איז זי אויסגעדריקט אין דער ערשטער זאַמלונג זײַנער „מיין צווייטע יוגנט" פאַר וועלכער מע האָט אים דערקלערט שיר ניט אלס קלאַסן־סוינע. צי קען מען אזוי ריידן וועגן אָט דער ליד? ניין, פאַרקערט. זי איז א גלענצנדיקער באַווײַז ווי דורך באַהערשטע ווייטיקן וואַקסט אָן א פרייד אין סאָציאַליסטיש־איבערוואַקסנדיקע, פריִער קליינבירגערלעכע שיכטן.

נאָכמער. הארצמאַן וואַרפט אין דערזעלבער זאַמלונג א פאָרוואָרף זיך אַליין, ער גייט פאַרלייקענען זײַנע מאָרעשכוירעדיק־פאַרומערטע בילדער, ער זאָגט:

„מעניע,—מיך שטיקט! ס׳איז חייב דאָס וואָרט דאָס צאַרטע —
— די גרענער דײַנע בייגן זיך אין שאַכט —
פאַרומערט ווײַנען זיי אזוי ווי נאַכט
און גיט סע לאַכט דער בראָנז פון מוסקלען האַרטע".

הארצמאַן וויל אָפּלייקענען מעניעס באַשווערטע, באַטונקלטע פּראַצע, ער וויל ווײַזן ווי די אַרבעט ווערט באַהערשט, באַצווונגען פונעם פרײַען אַרבעט־מענטשן. דאָס ווערט נאָך בא אים ניט באַווײַזן, ווײַל ער קען נאָך איינגאַנצן ניט איבערבאַהערשן זײַן פרעמד־קײַט צו דער נײַער ספערע פון פּראָלעטאַרישער שאַפונג, פון פאַבריק. אָבער א ריי אזעלכע נעמיס־אויפבליצן פון מונטערער אויפרודערונג אַפּן באָדן פון פּראָלעטאַריזאַציע איז פאַראַן:

ס׳קלינגט דער שטאָל, צי עס קלינגען די קרעפטן
באַם פאַרשלאָסענעם שריטשטיק פון מי —
זאָל מײַן לײַב מיט קלונגן זיך באַהעפטן —
רויש, מײַן שטאָל,—אשורי,—אשורי".

עס הייבט זיך אָן בא הארצמאַנען א מין רעקאָנסטרוקציע פון זײַן שאַפונג־„וואַרשטאַט", ער הייבט אָן אַנדערש זען די סאָציאַלע פּראָצעסן. מיט דעם גאַנצן אינסטרומענטאַרי פון זײַן „ערד־שווערער ליד" הייבט ער זיך אָן איבערוקן אַפּ לינקס—צו מונטערע טענער:

„מײַן ערד־שווערע ליד, רויש שוין אוף,—איך הער שוין דעם רויש פון דײַן גוורע!
— — — — — — — — — — — — — — — — —
פאַראַנקערט געווען איז מײַן צונג צום מײַן טרוקענעם, דאָרשטיקן גומען, —
רויש אוף, ווי אין וואָרצלען פון דעמב רוישט, מײַן יוגנט ביז צײַטיקע בליטן!

אזעלכע לידער פון 1930 יאָר פאַרצייכענען איבערבאַהערשטע ניט אונדזעריקע טענער, וואָס קומען צום אויסדריק אין אזעלכע שורעס, ווי „כ׳דאַרף גאָרניט,—ס׳איז אַלץ שוין פאַראַן!... גלײַך צו א ווילד־פרעמדן פלאַץ גיי איך זיך וואַרעמען די הענט". דאָס איז פון דער פרעמד. הארצמאַנס ווײַטערדיקער שאַפן האָט אים געמוזט מאָביליזירן אַפּ קאַמף מיט אזעלכע שטימונגען. צי האָט ער דאָס געטאָן און ווי האָט ער דאָס דערגרייכט?

3

מיר האָבן איצט הארצמאַנס צווייטע זאמלונג „מיר די זינ". דאָ שאַצט הארצמאַן איבער זײַנ פריִערדיקן פעריאָד:

„ווער בינ איכ? צי בינ איכ דען פרעמד?
מײַנ מיִזקן היימלאנד, מײַנ לעבנ? —
איכ טראָג ניט קיינ שטיינ אינ מײַנ העמד,
פארב ברויט, וואָס מענ האָט מיר געגעבנ".

הארצמאַנ דערקלערט, אז ער איז מיטנ „שטורעם" פונ אָקטיאבער־רעוואָליוציע א לײַכטער באַדויערונג־טרויער ליגט אפ די שורעס פונ כאראָקטע־געפיל אפ פאָריקער צע־רייצטקײַט און פעסימיזם... די ליד ווערט מונטערער. כאָטש אלץ נאָכ אינ אבסטראקטער און אויסגעדענקטער אטמאָספער:

מיר די שטארקע, פעסטע ברידער —
פרייענ זיכ באַם טיש.
פײַלער, העקער, גיסער, שמידער —
אונזער קראפט איז פריש".

ניט נאָר די קראפט פונ די גיסער און שמידער איז פריש—הארצמאנס שטימונג איז דאָ אויכ דערפרישט און דערמונטערט. עס איז שוינ פאראנ דער פרווו צו געפינענ דעם אָביעקט פאר אָט די פרישע געפילנ פונ מונטערער פרייד—הארצמאנ וויל באהערשנ א נײַעם מאטעריאל, ער ווענדט זיכ צו פראָדוקציע־מאָטיוונ. דאָ פעלט די דיכטערישע קאָנקרעטקײַט בא אים, נאָר פונדעסטוועגנ ווערט אויסגעלײַטערט דער נעפל פונעם פריִער־פעטישיזירטנ „פראָסטנ מענטש", עס קומט שוינ א „צייכענונג מיט בלײַשטיפט" פונעם פראָלעטאריער. זאָלנ אָט די „גיסער, שמידער" אפנ ערשטנ מאָמענט „גיינ א קאָזאק" און פונ „צעהוידעטנ בלוט" אויסרופנ „אונדזער וועלט איז גוט"—דערדאָזיקער עקזאָטישער מאלבוש אפנ פראָ־לעטאריער איז רערווײַל די פאָרם, אינ וועלכער הארצמאַנ לאָזט אויסגיסנ זײַנ נײַעם גע־שטאלט. דאָס איז א סימבאָל פונ פרייד, די רעאלע פיגור פונעם פראָלעטאריער וועט נאָכ הארצמאנ זוכנ ווײַטער...

עס איז אָנ קיינ שום סאָפעק, אז הארצמאנ ווערט אידייִש־קרעפטיקער, קאמפלוסטי־קער, רעוואָליוציאָנער־קריגעריש אינ זײַנ ווײַטערדיקנ שאפנ. סארא קרעפטיקע, זיכערע שורעס:

דערפאר בינ איכ רויִק אינ זיכ און באגלויבט
און ס׳פרייט זיכ מײַנ זילב,
מי זילבער אינ מיר.
מײַנ ליד איז ערלעכ, מײַנ ליד איז רויט —
דעם שכרעננג עמעס טראָג איכ אינ איר.

סארא זעלטענע פארקערפערונג פונ עמאָציאָנעלער טיפקײַט און אידייִשער אופריכטי־קײַט אינ איינע פינפ שורעס!

פרייד, פײַערלעכקײַט, קראפט—דאָס זײַנענ ניט בלויז באַנוצטע באגריפנ אינ הארצמאנס צווייטער זאמלונג, נאָר עמאָציעס און געמיט־צושטאנדנ, וואָס באקומענ זייער אויסדריק אינ שטארקע לידער.

ווי יעדער קער איז אויך הארצמאנס איבערגאנג פול מיט געפארן. און דער שאָטן פון גליטש איז דאָ אָדער דאָרטן געפאלן אף זײַנע נײַע לידער. אָט, לעמאָשל, דעקלאמירט הארצמאנ זײַנ איבערגאנג צום פראָלעטאריאט:

איך בינ אײַער ריכטער,
איך בינ אײַער זונ.
איר העקער, איר גיסער,
איר זאָלט מיר דערהערנ

גוט, איז גוט. אָבער ווײַטער גייענ די שורעס:

„איך וויל זיי ניט קענענ
די ווייכע שטערנ, —
איך קענ נאָר די פונקענ,
דעם פראָסט פונ טשוהונ"

דאָס הייסט א קאפיטשקע אויסלינקענ זיך בייסנ שטעלנ זיך אפנ ריכטיקנ וועג. די דיכטער פונעם פראָלעטאריאט מוזנ קענענ די „ווייכע שטערנ" און די „קאָרנבלימעלעך", טאקע ווײַל בא זיי איז די „ליבשאפט פאראנענ". פארוואָס זאָל דער פראָלעטאריאט בלײַבנ בלויז בא „פראָסט פונ טשוהונ"? די ליבע וועלט מיט אלע אירע שיינקײַטנ איז דורכנ פראָלעטאריאט נאציאָנאליזירט געוואָרנ צוזאמענ מיט די קוילנגריבער און זאוואָדנ. לאָמיר פרווונ אונדזער קאָלווירטניק אָפּווענדנ פונ צעבליטנ פעלד און זוניקנ הימל—ער וועט פראָטעסטירנ. און צוזאמענ מיט אים—דער ארבעטער. ניינ, צוליב „פראָסט פונ טשוהונ" דארפ מענ מיט קיינ גוטער זאך ניט מאקריוו זײַנ, „אפילע" מיט די „ווייכע שטערנ" אויך ניט.

אזא ראדיקאל-לינקע „טשוהונ-פארליבטקײַט" איז א מינ שטײַער פאר געײַלטער, ניט געגוג סאָלידער איבערבאוואָפּענונג, דאָס איז א רעזולטאט פונ א שארפנ שלײַדערנ זיך פונ איינ עקסטרעם אינ צווייטנ.

וואָרעם צו וואָס שטרעבט הארצמאנ אינ זײַנ צווייטער זאמלונג? ער שטרעבט דינענ זײַנ „ברודער דעם שמיד", ער מעלדעט אנטשלאָסנ:

אז ניט, וועל איך מערניט זינגענ,
אויב פאר מײַנ ברודער
דעם שמיר,
האָט מײַנ ליד ווי די שטומקײַט געקלונגענ.

„זינגענ" פארנ „ברודער דעם שמיד" פארשטייט הארצמאנ איז ניט בלויז א זאך פונ אָנוואלגערנ טשוהונ אונ שטאָל, פונ ארײַנשטאָפּנ אינ דער ליד דעם גאנצנ סכום פונ בויונג אונ רעקאָנסטרוקציע-מאטעריאל. דערדאָזיקער געזאנג איז בא אים ניט אינ אנ ערעך מער א לירישער, ווי אנ אויסגעדיכטעטער אפ בויונג-מאטעריאל. הארצמאנ איז אינגאנצנ ניט באשרײַבעריש, ער גיט ניט קיינ רעאלע צייכענונג פונ א זאוואָד, פונ אנ ארבעטער; דער שטאָל און דער שמיד איז בא אים מער א סימוואָל, אפ וועלכנ עס איז לײַכטער ביל-דעריש אויספורעמענ דעם געמיט-צושטאנד פונ פאָעט. עס איז א מינ רעוואָליוציאָנערער סימוואָליזם, וואָס רופט זיך איבער מיטנ אלט-קוזנעצישנ אבסטראקטנ מעטאלורגישנ קאָסמיזם, נאָר אנ אופגעהייבענער אפ א העכערנ עטאפ, אסאך א טיפערער, מיט גרעסערנ ליריזם, בלויז מיט דערזעלבער מאָס אויסגעדענקטער פראָלעטארישער שטאָפּלעכקײַט. הארצ-

מאַן האָט נאָך ניט קיין אָנזאַמלונג פון אומיטלבאַרע באַאָבאַכטונגען פון דער פאַבריק, בויונג, וואַגראַנקע. זיין ליד זאָגט, אַז דעם „טשוהון“־שטאָל נעמט ער פון דער צווייטער האַנט און אַז דעם אַרבעטער האָט ער ניט געזען אין זיין רעאַלער פּראַקטיק. וואָלט דאָס בא הארצמאַנען געווען, וואָלט זיין ליד געוואָרן מער זאַפטיק, מער לעבן־עמעסדיק, ניט אַזוי טעויסאַרטיק אין יענע ערטער, ווו עס ווערט געשילדערט די בויונג. אַ פּאָר ביי־שפּילן אַף דערדאָזיקער אַבסטראַקטקייט:

„ס'איז אַנדערש מיין שטאָט געוואָרן
אַ זאַוואָד, אַ נייע פאַבריק,
אַזאַ שווונג,
אַזאַ קלונג פון בעטאָן!
ניט געהערט כ'האָב
מיט יאָרן צוריק.

(„ס'איז אַנדערש...“).

אָדער אין דער ליד „הייכער, הייכער גאַנג“:

איבער דנעפּער
כ'זע טורבינעס, —
דינע דראָטן פירן
צו די שטעט
און צו די דערפער
גרויסע, גרויסע ליכט.

מע קען ברענגען נאָך אַנדערע אויסצוגן. דער אויספיר נאָכן אַנאַליזירן אַזעלכע ערטער וועט זיין: דאָס זיינען ניט קיין רעאַליסטישע צייכענונגען פון דער בויונג, ווען די שטימונג פון דיכטער ווערט דיר קלאָר אַף די פאַרבן און שטימונגען, אין וועלכע ער דעקט אויף דעם צעוויקלטן, מער דעטאַלן, פולן בילד, פון אָט דער בויונג, נאָר מער־ווייניקער נאָענטע אונדז סימוואָלן, אַף וועלכע ער ברענגט אַרויס זיינע שטימונגען, אָן סאָפעק שוין נאָענטע דעם פּראָלעטאַריאַט.

דערדאָזיקער עלעמענט בא הארצמאַנען האָט צוויי זייטן: איין זייט דערציילט אונדז וועגן דעם איבערברוך צום פּראָלעטאַריאַט, דער צווייטער זייט זאָגט, אַז דער דיכטער האָט נאָך ניט אויסגעפילט די אויפגאַבע צו אַריינקוקן אָפטער און מיט מער נייגעריקייט אין דער רעוואָליוציאָנערער פּראַקטיק פון דער סאָציאַליסטישער בויונג. פונדעסטוועגן מוז הארצמאַנס וווּקס, דורך וועלכן ער גייט שוין אַפן וועג פון באַזינגען דעם „ברודער דעם שמיד“, גיין דורך געזעטיקטקייט פון זיין אויג מיט דער קאָנקרעטער גרויסער בויונג. זאָל זיין שטריך וועגן „טשוהון“ ניט אויסזען בלויז מאָשלדיק און אינטעליגענטיש־ווי־דוידיק, זאָל עס ניט אויסזען, ווי אַ מין פאַרליבן און פאַרגעטערן טשוהון און שטאָל. זאָל הארצמאַנס גאַנצער פּראָלעטאַרישער קער פאַרהאַרטעוועט ווערן ניט בלויז אין דיכטע־רישער זעלבסטקריטיק, נאָר אין דער קאָנקרעטער פּראַקטיק פון רעקאָנסטרוקציע.

פאַרוואָס גיב איך אָפּ אַזויפיל אַכט דערדאָזיקער אַבסטראַקטקייט פון די בויונג־עלעמענטן בא הארצמאַנען? דערפאַר, ווייל ניט געקוקט אַף דעם קויעך פון סינטעטישער פאַראַלגעמיינערונג, וואָס עס פאַרמאָגט שוין הארצמאַנס ליד, פילט זיך נאָך אָפט אין דער צווייטער גוטער זאַמלונג זיינער אַ וויבראַציע פון אַ טרויעריקער סטרונע, אַן אינעווייניקסטע אומרויִקע פאַרלאָרנקייט, אַ געוויסע באַראַכטקייט; עס פילט זיך, אַז הארצמאַן טרעט זיך

פרויס א נײַעם וועג, וואָס פירט אָן סאָפעק צום פּראָלעטאַריאַט, אָבער גייענדיק אַפּ אים איז נאָך אין אים ניטאָ די זיכערקײַט פון אַן אייגענעם שוין אינגאַנצן.

„פּײַערלעכקײַט מײַנע, רעגן, רעגנס
באַם שטעכעדיקן דראָט האָבן מײַנ סאָטערס הענט
דעניקינעס, גלײַך ווי זײַנ פּריט, באַנעגנט —
די בלוטע ליפּן האָט ער נאָר פאַרקלעמט".

אַזעלכע פּאָגראָם־אַסאָציאַציעס, וואָס ווייען אָן אומעט, וועלכע רײַסן אַראָפּ א טרער פון דעם דיכטערס ברעמען, זײַנען רעליעפּ און רעאַל, אָט די אַסאָציאַציעס זײַנען אומיטל־באַרע, געזעענע און דורכגעפילטע, אַהער גיט נאָך וועג ניט איז א צי דעם דיכטער. און פע דאַרף, אַז אים זאָל ציִען דער סאָציאַליסטישער הײַנט, אַז אָט דער הײַנט זאָל דורך אים ווערן גוט געזען און דורכגעפילט.

נאָר אפילע בא אַזא שטרענגער באַציִונג צו הארצמאַנס נײַער ליד, געפינט איר בא אים די הייכע סטרונע פון אַזא מוטיקײַט, וואָס קען נאָר קומען פון דער רעקאָנסטרוקציע־עפּאָכע. דער דיכטער פאַרמעסט זיך צו באַגרײַפן די העכערע מאָס פון לעבנסווי־דיק־פרײדיקן געמיט־צושטאַנד בא דעם אַקטיוון, אַוואַנגאַרדישן טייל פונעם פּראָלעטאַריאַט אין דער איצטיקער עפּאָכע. אַזא „גאַנג" פון פּאָעט איז אויסגעדריקט אין דער ליד „דעם פירער", ווו עס איז דורך גלענצנדיקע דעטאַל־צייכענונגען געגעבן געוואָרן אַזא קאָמבי־נאַציע פון געפיל־אָנרעגונגען, וועלכע ווײַזן ווירקלעך די קוואַלן פון עטוויאַסטיש־באָלשעוויסטישער, געמימלעכער און גלײַכצײַטיק שטרענגער, שטימונגפולער און גלײַכצײַטיק דורכ־געטראַכטער פריידיקײַט פון דער גרויסער „פּאָעמע פון געבאָרן". אין אָט דער ליד איז גלענצנדיק אָנגעטאַפּט דער געמיש פונעם פּראָלעטאַריאַט (און עפשער אפילע פון דער פאַר־טיי — דעם אַוואַנגאַרד פון פּראָלעטאַריאַט) אינעם פעריאָד פון שטרענג־ליכטיקן ערשטן פינפיאָר.

דער גײַסט פון דער ליד „דעם פירער" פילט זיך אין א גאַנצער ריי אַנדערע לידער, און איך האָב ניט פאַר נייטיק זיי ציטירן און אויסטײַטשן. דער אויסגעלײַטערטער געמיט און די נײַע מונטערקײַט איז דאָ אין די לידער וועגן שטאָט און אַרבעט (ז. ז. 13, 18, 22, 27, 54, 57, 58, א. אנד.), אין די צאַרטע לידער זײַנען געווענדעט צו דער אַרבעטנדיקער פרוי. דער אויפגעוואַכטער געפיל פון רעוואָלוציאָנערער קריגערישקײַט איז אויסגעלאָדן אין די לידער וועגן קאָלאָניעס, ווו הארצמאַן ווײַזט אַרויס — ניט ווייניקער ווי אין אַנדערע לידער — אייגנאַרט, טעכנישע נאָוואַטאָרישקײַט. אַגעוו העלפט אים דאָ שטאַרק זײַן דענקע־רישע פאָרשטעלונג, — די בילדער פונעם לאַנד פון „שוואַרצויגיקע ברידער", אָדער פון אינדיע האָט הארצמאַן מיט די אייגענע אויגן ניט געזען...

* * *

דער סאַכאַקל איז: הארצמאַן גייט פון „פּראָסטן מענטש" צום פּראָלעטאַריער. ער האָט אין זײַן צווייטער זאַמלונג געריסן מיט דעם מיסטישן „סטאַם־האָרעפּאַשניק". דער טרויע־ריקער געמיש פונעם קאָנסערוואַטיוון, קליינבירגערלעכן שיכט, וואָס ליגט אין אַצוועס צו־ליב מוירע פאַר פּראָלעטאַרישן איבערגעבורט, פאַרבײַט הארצמאַן אַפּ דעם הייכן געמיט פונעם אָנפירנדיקן אַרבעטער־קלאַס אין דער סאָציאַליסטישער רעוואָלוציע. מיר האָבן גע־זען, אַז אַפּ דעם וועג מאַכט הארצמאַן „לינקע" אָפּנייגן, ער ווערט געשטרויכלט איבער אַלטע וואָרצלען, אָבער ער גייט דרייסט און שטײַגט מיט אויסגעשפּראָכענעם דערפּאָלג אַפּ זײַן נײַ־אויסגעצווײלטן פּראָלעטאַרישן וועג.

II

# געזעגענונג מיט אַבסטראַקטן ראָמאַנטיזם

(וועגן מ. ליפשיץ)

1

מענדל ליפשיץ איז דער רעוואָליוציאָנערער ראָמאַנטיקער צווישן די יונגע ייִדישע סאָוועטישע שרײַבער פון ווײַסרוסלאַנד. אַן אַבסטראַקטער ראָמאַנטיקער, אַ ראָמאַנטיקער מיט אַן אָפּנייג צו פילאָסאָפירן, מיט אַ שטאַרקן אָפּנייג צו הומאַניזירן.

מענדל ליפשיץ איז אָן שום צווייפל טאַלאַנטפול. נעמט זײַנע גאָר ערשטע לידער און איר וועט זען, ווי עס איז שוין דאָרטן פאַראַן געפיל פאַר ריטם, ווי די ליד איז אַרכיטעקטאָניש גוט געבויט, פאַרגאַנצט, טעמאַטיש אויסגעפילט; די שורעס זײַנען דורכזיכטיק, פאַרשטענדלעך, גלײַכצײַטיק—יאָדערדיק, אַפילע אָפּט אַפאָריסטיש. אין זײַן ליד איז אַפילע פאַראַן אַ באַשטימטע דאָזע פון באַגײַסטערונג; אַפילע—ווײַל דאָך איז זײַן רעוואָליוציאָנערע ליד אין אַ גרויסער מאָס אויסגערענקט, מיט ווייניק אומיטלבאַרער געפיל-געזאַפטער היספּײַלעס. אָבער—ווי געזאָגט—אַ געווויסע דאָזע היספּײַלעס, באַוווּנדערונג פאַר רעוואָליוציאָנערע געשעענישן, איז שוין פאַראַן אין זײַנע ערשטע רעוואָליוציאָנערע לידער.

אין זײַן ערשטער זאַמלונג „מײַנע און אײַערע לידער“ איז מ. ליפשיץ דעריקער אַלײַן די מאָס פון דערשײַנונגען. זײַנע לידער דאָרטן זײַנען דער געזאַנג פונעם אינדיווידום—פון אייגציקן. זײַנע קליינע פײַן-געבויטע, זייער קאַרגע פּאָעמעס (אָדער באַלאַדאַרטיקע לידער) „דרײַ“, „דזשען-לי-מי“, „לעקערט“ באַווײַזן פאַרשיידנאַרטיקע צוגאַנגען לויט דער פאָרם צו באַזינגען דעם איינצלנעם, די העראָיִק פונעם אינדיווידועלן העלד.

מ. ליפשיץ איז דאָרטן שטאַרק באַאײַנפלוסט פון אינדיווידואַליזם. ער זעט נאָך ניט אין אַלע פאַרבינדונגען די סאָציאַלע מאָטיוון פון פּערזענלעכער העלדישקײַט. די העראָיִשע פיגור שפּאַרט בײַ אים אַרויס אויסער דער ווירקלעכקײַט פונעם געזעלשאַפטלעכן קאַמף. „דזשען-לי-מי“ איז אַ העלדישער יונג אין דער רויטער אַרמיי, ער גיט אָפּ זײַן קאָפּ שטייענדיק אויף דער וואַך פון די אַרבעטער-אינטערעסן. קעדיי אים באַווײַזן אין ראָמאַנטיש-העראָיִשן ליכט, שפּאַרט אים ליפשיץ אַרויס אויסער דער מאַסע:

פון יונגן ניט ווײַט האָט צעלייגט זיך דער טרינען;
— באַוואַכן דעם שליאַך מוז מען אויסטיילן איינעם,
אַלײן אויף דער וואַך פון די שלאַכט-לײַט ווער מילז
ראָרט אויף בויט, בײַ דעם וועגן
זײַנען אַלע געבליבן שטיל.
נאָר בײַ איינעם אַ קריגער האָט בלויז זיך צעבלים,
נאָר איינער אַ יונג איז געווען נאָך ניט מירי“.

דער איינער איז געווען דזשען-לי-מי—דער העלדישער כינעזער. אַזוי שלעפּט ליפשיץ אַרויס מיט גוואַלד זײַן העלד אויסער דער ריי. דאָס איז ניט צופעליק און ניט קיין דעטאַל—עס איז אַ הויפּט-שטריך. ווײַל ליפשיצעס אידיי איז דאָרטן—העראָיִק פון דעם איינצלנעם העלד אין דער רעוואָלוציע. ער זעט נאָך ניט אַלע קלאַסן-סטימולן פון פּערזענלעכער העלדישקײַט אין דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע.

פאראלעל דערמיט הערשט נאָכ א צווייטע פארקריפּלטע אידייע אינ ליפשיצעס שעפער־
רישנ דענקענ (זי איז נאָכ אויכ איצט ניט אויסגעלעבט, כאָטש עס איז שוינ דאָ דער ווילנ
דערפאר) דאָס איז—„אבסאָליוטקײַט" אונ „אוניווערסאלקײַט". ניטאָ אינ דעם אלטנ „קוזנע־
צישנ" נוסעכ פונ פלאנעטארישקײַט, נאָר אינעם שניט פונ אגסטראקטנ שיר־ניט סימבאָליזם.
אז דער אָ סימוואָליזם האָט אפ ליפשיצנ אָנגעוויזנ זײַנע ווירקונגענ, איז אָנ שום סאָפעק.
ליפשיצ וויס וועגנ זײַנ גרויסער מאָס אבסטראקטקײַט! ער האָט אפילע דערפאר געזוכט
בארעכטיקונג. ער האָט ניט אפ זײַנ פאָליטרע קיינ בוילעטע אונ טיפּ־עכאָציִאָנעלע קאָלירנ
פאר מענטשנ אונ געזעלשאפטלעכע פראָצעסנ אינ זייער קאָנקרעטנ,
פראקטישנ זײַנ. ער וויס דערפונ, ער קלערט עס אומ:

מיט ווײ, מיט ווקס, מיט שטײַגנ א באשווערטע,
אינ טעג, וואָס קומענ ווידער ניט מיט יאָרנ,
געבוירט מײַנ לאנד אירינע לידער,
צו וועלכע ווערטער דארפנ ערשט געבאָרנ.
ס'קענ זײַנ דע־פאר מיר פאנגענ אָפּט די בלויענ,
חו עפשער מיר איז זײַנ נאָכ ניט באשערט.
נאָר דער, וואָס העלפט אונדז בויענ, דער איז בענקשאפט ווערט.

דאָס איז געזאָגט דיכטעריש־פײַנ אונ גלײַכצײַטיק שטרענג! געבנ אינ דעם דיכטערישנ
וואָרט דעם שטײַגנ פונ אונדזערע טעג איז שווער. ליפשיצ האלט אפילע, אז די ווערטער
פאר דעם דארפנ ערשט געבאָרנ ווערנ; ער מיינט דעריבער, אז צוליב דער שטומקײַט
פארנ קאָנקרעטנ הײַנט „פאנגענ" אימ ווײַט־ווײַטע „בלויענ". אָבער ער בארעכטיקט זיכ,
ער מעלדעט: „נאָר דער, וואָס העלפט אונדז בויענ, דער איז בענקשאפט ווערט". יע, ריכ־
טיק. דער, וואָס בויט, האָט רעכט אויכ צו בענקענ, בענקענ ניט נאָכ מעטערלינקס „בלויענ
פויגל", נאָר נאָכ דער רעאלער מאָרגנדיקער „בלויקײַט", נאָכ דעם מונטערנ סאָציִאליר־
סטישנ נײַעמ טאָג. דאָס ווילנ מיר בא ליפשיצנ ניט אָפּווענדנ. זאָל ער „בענקענ", אָבער
ניט שוינ־זשע נעמט אראָפּ אזא בענקשאפט די בארערפעניִשנ צו אָנקליירנ אינ וואָרט דעם
הײַנטיקנ שטײַגנ? בעשומויפנ ניט, עס איז פונקט קאפויר: עס איז אומעגלעכ גוט צו זענ
די מאָרגנדיקע בלויקײַטנ אָנ דער דערקענטעניש, אָנ דעם אָנטאפּו אונ פילנ, באגרײַפנ
אונ פארשטיינ, מיטארבעטנ אונ מיטדענקענ אינ דעם פראקטישנ רעהאָליר־
ציִאָנערנ הײַנט.

מ. ליפשיצ איז אָבער פונעם פראקטישנ הײַנט, פונ דער פראָלעטארישער רעוואָליוציִאָ־
נערער פראקטיק שטארק אָפּגעריסנ, באזונדערס אינ זײַנ ערשטנ פעריִאָד. אונ טאקע דער־
פאר זײַנענ אבסטראקט—„אלגעמיינ" זײַנע בילדער, זײַנענ אולטרא־אוניווערסאל זײַנע טע־
מעס, זײַנענ אבסאָליוט־אליינ זײַנע העראָיִשע פיגורנ. עס איז שטארק דאנ בא אימ די
איליוזיע פונ אינדיווידועלער, דעקלאסירטער, אלייניקער עקזיסטענצ־מעגלעכקײַט. זײַנ פער־
זענלעכקײַט, כאָטש מיטשעפעריש מיט דער רעוואָליוציע, ווערט אויסגעטיילט פאר אליינ־
קער עקזיסטענצ. סארא ווידערשפּרוכ! עס באקומט זיכ א סאָציִאלע אנאָמאליע, ווענ
א דיכטער, וואָס איז אינגאנצנ מיט דער רעוואָליוציע פונעם ארבעטער־קלאס, בלײַבט
עקזיסטירנ מיט דער שעפערישער איליוזיע, אז אזעלכע רעוואָליוציִאָנערע געשעענישנ, ווי
די אָקטיאבער־איבערקערעניש גייענ אונטער דער ווירקונג פונ איינצל־העלדנ. דאָס איז
דער מינ דענקענ, וואָס ווערט געבאָרנ אינ דעקלאסירטנ שיכט, ווענ ער קירעוועט זיכ
ערשט צו דעם רעוואָליוציִאָנערנ קלאס.

אנאַרכיזם פונ דעקלאַסירטקייט, אָפּגעריסנקייט פונ רעוואָליוציאָנערער פּראַקטיק און אַלס צוגאָב—שווערע אַסאָציאַציעס פונ קינדהייט—דאָס אַלצ האָט זיכ געלייגט אַלס לאַסט אַפ ליפשיצעס דיכטערישער שטים.

דעריבער איז די שטים אָפט צו פּאַריסנ-פּרעטענציעז, אָפט—דערדריקט פונ שווערנ געמיט.

2

ליפשיצעס לירישער ראָמאַנטיזם האָט צוויי גאַמעס. דער קאַמפּ גייט בא אים צווישנ הייכנ געמיט און שטיל-לירישנ בענקענ; אַפ דעם לעצטנ ליגט דער שטעמפּל פונ ניט אויפ-געלעבטע, קמאַט ריינ-ביאָגראַפישע קינדהייט-אַסאָציאַציעס. דערדאָזיקער עלעמענט באַקומט א געפערלעכנ אינהאַלט אַדאַנק דעמ, וואָס ליפשיצ איז גענייגט צו פּאַראַלגעמיינערונגענ אינ זיינ דענקענ און דעטלט, ווענ ער איז באַהערשט פונ די שווערע אַסאָציאַציעס, לייזט ער זיי אַפ אנ אויפנ פונ א מינ... פּראָווינציעלנ הומאַניזם און ניט פונ קאָמוניזם. אָדער—אויב ער מאַכט ניט קיינ פּאַראַלגעמיינערונג—לאָזט ער הענגענ איבער זיינ ליד א טונקעלע כמאַרע, א פּאָרהאַנג פונ טרויער. דאָ ווייזט זיכ אַרויס ליפשיצעס קנאַפּע אָפּגעשלאָסנקייט אינעם פּאָרגעשריטענעמ קלאַס פונ אונדזער צייט און זיינ באַיינפלוסטקייט פונ בורזשואַז-מעטאַפיזישע אידייענ. זיינ ציקל „קינדהייט" איז אינגאַנצנ געשריבנ אינ אַזאַ קאָנטעקסט. עס ווייט פונ אים שיר ניט מיט נירוואַנאַ-גלייכגילט:

„ווייל יאָרנ פאַלנ אינעם וואַסערפאַל פונ טעג,
און פרייד צורינט, און ווי באַוועט זיכ;

דאָס איז דער צענטער אָט פונ די לידער און די אַקאָרד-שורעס

נאָר טעג זיינענ ווי אויסגעשוימטע בערג
און שוימענ אום אינ אונגרז די בלומענ.

קלינגענ דאָ, אָפּנ פּאָנ פונ דעמ גאַנצנ גאַנג אינ די אומעטיקע לידער, ווי א מינ באַנייענדיקער פאַרב, א שפּעטערדיקער, וואָס איז טאַקע אנ אויסדרוק פונ איבערברוכ באַמ דיכטער, אָבער ניט קיינ אָרגאַנישער קאָליר אינ דעמ גאַנצנ כמאַרנ בילד פונ אָט די לידער.

דאָסזעלבע—טונקעלער, פאַרבענקטער טרויער—כאַזערט זיכ איבער אינ די אַנדערע לידער, וואָס זיינענ אויכ אויטאָביאָגראַפיש און מיסטאָמע סטימולירט פונ דערינערונגענ, „ראָכל", „צוגאַסט"—דאָ הערשט דערזעלבער טאָנ וואָס אינ „קינדהייט".

און אָט מיט דער ראָמאַנטיש-לירישער גאַמע קעמפּט א צווייטע, א מער באַזיניקטע. דאָס איז די גאַמע פונ „אויפגעשוימטע טעג". דאָ איז די וועלט פונ דעמ דיכטער אויסגע-ברייטערט—די שטעטל, די מישפּאָכע און די אייגענע איבערלעבונגענ ווערנ איבערגע-שלאָסנ, אָדער פינקטלעכער געזאָגט—זיי ווערנ אָפּגעשטויסנ אינ הינטערגרונט און אַפ זייער אָרט קומט דער ראָמאַנטיש-לירישער ברויז פונ דער רעוואָליוציאָנערער עפּאָכע:

„וואָס קענ זיינ ווייכער, וואָס קענ זיינ שענער,
ווי גרויסע וועלט דערפילנ און באַנעמענ"...

6. „שטערנ" נומ. 12.

ווי טרעט ליפשיצ צו באנעמענ די „גרויסע וועלט"?

ער וויל זי אָנעמענ באלד „בא די הערנער". ער וויל אויסדיכטנ די גרעסטע עמעסנ־גנ, אזוי ווײַט גיט זיכ אים ניט אײַנ צו דערגרייכנ, ווײַל דערצו פאָדערט זיכ א טיפע אידייִשע פארפונדעוועסקײַט אונ נאָר א גרויסע לעבנ־דערפארונג, וואָס דאָס אלצ מוז נאָכ מ. ליפשיצ זיכ דערווערבנ. אָבער אים גיט זיכ דאָכ אײַנ מיט אזא דראנג דערדריקנ די „שטילע בענקעניש" אונ אָפטמאָל אפילע אינ א געוויסער מאָס—די אבסטראקטע טענ־דענצ. עס הייבנ אָנ הערשנ אינ זײַנ ליד די „אקטיווע געפילנ"—מונטערקײַט, סינע צום פײַנט—אונ עס בליצט אופ אנ אָנדײַטונג אפ סאָציאלנ, פּראָלעטארישנ אידעאַל. אזוי, צום בײַשפּיל, שילדערט ער „אָקטיאבער":

„אָ, א מײַסע, ניט פונ קאָפּ געטראכט,
ניט פונ קאָפּ געטראכט—ס'איז אזוי געוועזנ:
פינצטער, הארבסט, א קאלטע, נאסע נאכט
א נאסע נאכט, נאָר בלוטנ הייסע, —
האָבנ יונגענ זיכ צעבייזערט,
אונ ס'איז די ווײַט געוואָרנ גרעסער, —
טאלשע וועלט, מיר האָבנ אָנגעשארפט פאר דיר א מעסער!"

אָט טאקע אפ דער ליניע צו אָפּטרעטנ פונ אינדיווידועלנ ליריזם, איז ליפשיצ בעגאנגענ טײַלווײַז שוינ אינ דער ערשטער זאמלונג אונ בוילעטער — אינ דער צווייטער. אינ דער צווייטער זאמלונג האָט ער שוינ אויכ אָנגעהייבנ באגרײַפנ זײַנ צווייטנ פעלער—די אבסטראקטקײַט.

אָבער אפילע די שווארצע „קינדהײַט" צעשטערט ניט דעם נײַעם אָנוואקסנדיקנ גרונט־טאָנ, דער גרונט־טאָנ בא ליפשיצנ ווערט אלצ מער א מונטערער, וואָס הייבט שוינ אָנ באפליגלט ווערנ מיט „ברויז" אונ רעוואָליוציאָנערנ „בענקענ":

אזא מיג ברויז, אזא גערייכטער קלינגענ, —
ווי מאָרגנ ס'איז צו וויסנ אונ טארשטיינ, —
כ'האָב דאָ געקענט ניט זײַנ,
כ'האָנ דאָ געקענט ניט זינגענ,
כ'האָב מיט יוגנט מײַנער דאָ געקענט ניט גיינ...

אָט די פארוונדערונג ליפשיצעס האָט א צווייִקײַט אינ זיכ, א ווידערשפּרוכ, וואָס מוז אויסגעלעבט ווערנ, אינ וועלכנ עס מוז זיגנ דער רעוואָליוציאָנערער אנטאגאָניסט. ליפשיצעס פארוונדערונג איז דערפונ, וואָס די צײַט איז גרויס אונ שיינ אונ אים איז פריידיק, אָבער זי שטאמט גלײַכצײַטיק נאָכ אויכ דערפונ, וואָס זי, די גרויסע וווּנדער־לעכע צײַט, איז ניט דערקענט פונעם דיכטער ביזנ גרונט—זי בלײַבט דעריבער אינ זײַנע אויגנ א „גרויסער נעס", זי איז ניט אופגענומענ אינ איר רעאלער קלאסנ־אָפּשטאמונג, אינ אירע מאמאָשעסדיקע גרונטנ אונ ווירקונגענ. ער בלײַבט דעריבער פאר איר אָפּט שטיינ אָנ ווערטער, שטום אונ אָפּט קומט ער פאר איר דעריבער אָפּ מיט סטאם „הויכע ווער־טער". עס זײַנענ נאָכ ניט דערזענ די רעאלע עלעמענטנ פונ זײַנ פריידיקנ רעוואָליוציאָ־נערנ זײַנ. אָבער בלויז אינ דער רעוואָליוציאָנערער פראקטיק קענ מענ ר ע א ל דערפילנ אונדזער צײַט, ערשט דאנ קענ די ליד באקומענ א הייסע אָנגליִונג.

א פאקט איז, אז דערווײַל איז וויפל פּראָבלעמעס ליפשיצ שטעלט ניט אינ זײַנע קלייִ־ניקע זאמלונגענ — אונ ער שטעלט די קארדינאלסטע פּראָבלעמעס: לעבנ, טויט, רעוואָ־

ליוציע, עמעס, א. ד. ג.—באַקומען די לידער ניט די געהעריקע קראַפט פון גרויסער אויפֿירקונג. עס איז ניטאָ אין זיי דער אויסגעשפּראָכענער רעאַלער יאָדער, דער קרעפטיקער בינד־פאָדעם מיט אַקטועלע ליידנשאַפטן, מיט רעאַלע סיטואַציעס, מיט פאַרטיפטע װײטיקן און פריידן פון אונדזערע דורעס. עס באַקומט זיך דעריבער אין א ריי לידער, אז די פּראָבלעמאַטישקייט איז אן אויסגעדענקטע, א ראַציאָנאַליסטיש־מויעכדיקע, אָן דער עמאָציאָנעלער דורכגעגליטקייט, אָן דעם נייעם רעװאָליוציאָנערן שטריך, װאָס עס טראָגט אריין אין די „אייביקע עמעסן" דער פּראָלעטאַריאַט!

3

ליפשיצעס העראָיק און ראָמאַנטיזם איז דורכויס בא אים פאַרבונדן מיט רעװאָליוציע. אַבער דעם עמעסן װעגן זוכט ליפשיץ ערשט, ער הייבט בלויז אָן צו אים צוקומען.

אין א געװיסער מאָס איז ליפשיץ איצט שוין צוגעגאַנגען ריכטיק צום ראָמאַנטישן באַזינגען אונדזער רעװאָליוציע אין זיין „רונג לידער" פון דער זאַמלונג „מיט הייסן טראָט". די אַבסטראַקטקייט איז דאָ נאָך ניט אָפּגעװישט, אָבער עס איז שוין דאָ פאַראַן א מער קאָנצענטרירטער דיכטערישער פויסט אין איין באַשטימטער רעאַלער ריכטונג—אַף דעם פּעריאָד פון בירגערקריג. דאָ דערמאָנען די פאָרם־מיטלען דעם הייװאַטא־עפּאָס, די אָרט און סעטיקייט־באַדינגונגען זיינען אָבער אַנדערע, און עס איז דאָ דער ערשטער שריט צו באַװייזן די ספּעציפיק פון דעם היסטאָרישן פּעריאָד, צו באַװייזן, אַזוי אַרום, די רעאַלע אַרומרינגלונג פון דער עפּאָכע, װאָס רעגט אָן דעם דיכטערס ראָמאַנטישן געפיל.

„די דרייסטע זין פון מי, פון דאָרף און שטרענגער שטאָט
שטייען אויף איבער דער גאַנצער טערינע".

די טענדענץ צו באַװייזן רעאַלע היסטאָרישע סיטואַציעס און ראָמאַנטיש־היפּערבאָלירטע גרויסע בילדער איז דאָ פאַראַן, אָבער זי איז נאָך ניט פאַרװירקלעכט. „די קאָמערניסטישע בריגאַדע", װעגן װעלכער עס װערט גערעדט, אַז זי גייט, איז ניט צו זען אין גאַנג. אַזוי אַרום איז נאָך דער קער צום רעאַלן פונדאַמענט פאַר די ראָמאַנטישע לידער נאָך ניט געמאַכט געװאָרן מיט די געהעריקע רעזולטאַטן.

עס איז אין אָט די לידער אויסגעבראַכט אַסאַך דיכטערישע אָנשטרענגונגען. די פערזן זיינען אָנגעלאָדן מיט באַװעגונג, מיט שפּאַנונג. די שורע בלייבט ניט פאַרגלייװערט, זי װערט געבראָכן און געביטן אין איר געבוי; עס װערט װאַריירט דער ריטם—און דאָך האָט זיך ניט באַקומען אַזאַ רעזולטאַט, אַז די לידער זאָלן, אויפדעקנדיק אן עפּאָכע, שטאַרק רעזאָנירן אין אונדזער געפיל און זיקאָרן. דאָס איז די שטראָף ליפשיצן פאַר נאָכלעסיקער באַציונג צו קאָנקרעטן מאַטעריאַל, צו דעטאַלער פאָרשונג, צו באָאָבאַכטונג. אַלס צוגאָב דערצו קומט דער איינדרוק פון דיכטערישן איבערגאַנג—אינגאַנצן ניט באַװוסטזיניקן—פון א ריי װערק און ערטער אין װערק, װאָס האָבן שוין געהאַט אן אָרט אין אונדזער בירגערקריג־ליטעראַטור.

דאָס איז די שטראָף און דער סיגנאַל!

אַדאַנק אַזאַ איבערגעכאַזורטער אַבסטראַקטקייט בא דעם ערשטן קער צו קאָנקרעטע סיטואַציעס, איז אין אָט דעם ציקל ניט אויפגעדעקט קיין נייער װינקעלע פון אונדזער בירגערקריג, װערן ניט געװאָרפן קיין נייע פּראָזשעקטערס אַף אָט דער שטורעם־צייט,

אנטקעגנ דעמ װאָס מיר װײסנ שױנ װעגנ דער עפּאָכע. דערפאר זײַנענ אױכ די לידער קאלט, ניט געקוקט אפ די „פלאמיקע״ ערטער, אפ דער אָרגאניזירטער געשפאנט־קײַט—דאָס אלצ פארבלײַבט װי עלעמענט פונ סטיליזאציע — זאָל זײַנ קרעפטיקער, אײַנ־ארטיקער.

אינ דערזעלבער זאמלונג מאכט ליפשיצ נאָכ אײניקע פרוּװנ צו פאנגענ אפ זײַנ פענ די קאָנקרעטע װירקלעכקײַט. ער שרײַבט א ציקל לידער אפ שארפ־אקטועלע פּאָליטישע טע־מעס. װידער איז דאָ שטארק אופגערעקט ליפשיצעס ריכטיקער גאנג צו אָנקלײדנ זײַנע רע־װאָליוּציאָנערע „בענקענישנ״ אינ רעאלקײַט, אָדער אױב ניט אָנקלײדנ, איז כאָטש פאר־טשעפּנ מיט זײ, אָנזאפּנ זײ מיט אָט דעמ אקטועלנ אינהאלט. אונ פונדעסטװעגנ קענ מענ נאָכ ניט זאָגנ, אז דאָ איז ליפשיצנ געלונגענ ליזונ זײַנ אופגאבע: נאָכ אלצ בלײַבט ער אפנ מיטנ װעג, פארלירנדיק דערבײַ דעמ סימפּאטישנ שטריכ פונ ראָמאנטישנ ליריזמ.

װאָס האָט זיכ באקומענ אָט אינ דעמ ציקל לידער? ליפשיצ נעמט אזא טעמע, װי דעמ קעגנער פונעמ ארבעטער־קלאס. אזא טעמע איז קאָמפּליצירט, א דיכטער דארפ דאָ אופ־דעקנ אזעלכע פאַרבינדונגענ, קאליזיעס, צװאמענשטױסנ, װאָס זאָלנ עפּעס זאָגנ נאָכ ניט גע־זאָגטעס. אפ אזא טעמע קענ א דיכטער פונ א הױכנ קלאסנ־טעמפּעראמענט ארױסװײַזנ זײַנע לײדנשאפטנ, זײַנ ליבע אונ פײַנטשאפט. װי האָט זיכ בא ליפשיצנ באקומענ? עס האָט זיכ באקומענ א פארשיפרירטער ארטיקל אינ גראמענ, א לאָזונגארטיקע ליד, אנ אראָפּװעצונג פונ עמאָציאָנעלקײַט אונ לײַדנשאפט:

„דער קעגנער זעט זײַנ לעצטנ בראָכ,
עס פילט דער קאפיטאל זײַנ גסיסע,
אונ ציט נאָכ שװערער אָנ דעמ יאָכ
אונ װארפט נאָכ מערער אינ די טפיסעס״.

א. א. װ. אינ דעמזעלבנ נוסעכ.

ליפשיצ האָט אומזיסט אונ אומנישט איבערגעלאָזנ „אינדערהײמ״ זײַנע פּאכ־אינסטרו־מענטנ אונ זײַנ עמאָציאָנעלנ קלאפּער־געצײַג, װענ ער האָט זיכ גענומענ פאר אזא אקטועלנ מאטעריאל. ער האָט דאָ אפילע פארגעסנ זײַנ ראָמאנטיש־לירישנ געװער, האָט זיכ באקר־מענ אינגאנצנ ניט דאָס, װאָס מע באדארפ.

אָבער, פונ דער צװײטער זײַט, צי קענ מענ דאָס אינגאנצנ ארױסװארפנ? נײנ. אפ אזעלכע דורכפאלנ לערנט מענ זיכ. פונדעסטװעגנ איז דאָ פּאָרגעקומענ,—נו, װי זאָל מענ דאָס אָנרופנ—א פּראָצעס פונ ארומטאפּנ אונ ארומשמעקנ דאָס נײטיקע,—דעמ רעאלנ זײַנ. די טענדענצ איז אָבער א ריכטיקע. אונ ליפשיצ גײט אלצ מערער צו צו אקטועלנ מא־טעריאל.

איצט איז בא ליפשיצנ פארטיק א ציקל נײַע גרױסע לידער אפ אקטועלנ מאטעריאל פונ דער קאָלװירט־בױונג, פונ דער קוסטארישער סװיװע. בא ליפשיצנ, װעלכער האָט ניט געהאט אינ זײַנ ערשטנ פּעריאָד קײנ רעאלנ הינטערגרונט, איז דאָס דער װעג צו צוקומענ צו דעמ מינ ראָמאנטיזמ, װאָס איז געזעלשאפטלעכ װאָגיק איז אונדזער סאָציאליסטישנ לעבנ אונ מע דארפ ליפשיצנ שטיצנ אינ זײַנע נײַע עקספּערימענטנ. דערװײַל, עמעס, לײַדט בא אימ די פארבנ־גאמע, די עמאָציאָנעלקײַט, בײַס ער נעמט אָט די נײַע „געזעלשאפטלעכע רעאלקײַט״ אלס די באזע פאר ראָמאנטישער הערױִק. אָבער עס װעלנ געװיס אופקומענ נאָכ מיט מער קראפט ליפשיצעס דיכטערישע מעגלעכקײַטנ, װענ ער װעט איבערבאהערשנ דידאָזיקע שװעריקײַטנ פונ װוקס.

אונ ליפשיצ װאקסט אָנ סאָפעק, װײַל מענ קאָנ אזוי מעכאניש־אריפמעטיש ניט אויס־מעסטנ װאָסערע עלעמענטנ עס זײַנענ איצט פארטאָרמאָזירט אינ דעמ דיכטערס פּאָטענצ אונ װעלכע זײַנענ אופגעדרעקט, קעדײ צו מאכנ א כיבער־כיסער אונ ארויספירנ א רעזול־טאט. ליפשיצ טוט גוט, װאָס ער באשאפט די באזע פאר זײַנ ראָמאנטיק. דאָס װעט ניט נאָר ניט פארקלענערנ די קראפט פונ זײַנ ראָמאנטישנ שײַנ, נאָר פאר איר באשאפנ א סטאבילע אונ פארפונדעװעטע לאגע. „ניט פּאָשעט נעמט אופ דער פּאָעט־ראָמאנטיקער אינ קינסטלערישע געשטאלטנ די ארומיקע װעלט, נאָר נעמט זי אופ אינ איבערגעטריבענע ליניעס, אינ געדיכטע פארבנ, אינ פּאָטענציעלע פאָרמענ". (װאָראָװסקי). דאָס װעלנ מיר אָנעמענ פונ דער ראָמאנטיק, בא דעמ פאל, װענ עס װעט היגטער דער היפערבאָליזירטער, פאנטאסטיש־איבערגעטריבענער דיכטונג שטײנ די „ארומיקע װעלט"—די װעלט פונ סאָציאליזמ, מיט אירע קאמפנ, זיגנ, פרײדנ אונ לײַדנ, טרוימענ אונ שטרעבונגענ.

אזוי האָט ליפשיצ פארשטאנענ זײַנ אופגאבע. אונ מיר האלטנ, אז ער איז גערעכט. דערגרײכנ װעט ער דאָס אָבער ניט בלויז בא רײנ־טעמאטישער איבערבאװאָפענונג, נאָר בא רעװאָליוציאָנער־אידײישער גרויסער באװאָפענונג אונ שטאָפּלעכער אָנזאמלונג. דאנ װעט זײַנ אפּאָריסטישע, פארפילאָמאָפירטע שורע באקומענ דעמ שטעמפּל ניט פונ פּראָװינ־ציעלנ הומאניזמ, נאָר פונ דער הײכער לענינישער אונ פראקטיש־רעװאָליוציאָנערער שול.

אונ װענ ליפשיצ װעט אָט די רעאלע באזע אונטערפירנ אונטער זײַנ ראָמאנ־טיזמ, װענ ער װעט באשאפנ איר פאקטישנ הינטערגרונט, װעט זײַנ ראָמאנטישער פּערז אָנקװעלנ מיט פולבלוטיקײַט, לײַדנשאפט אונ הײכנ גאנג, װײַל ראָמאנטיזמ האָט דאפקע ניט ליב קײנ אבסטראקטקײַט, ער פּאָדערט אסאכ א דירעקטערנ אויסדרוק פונ דעמ דיכטערס עמאָציעס, װי די רעאליסטישע שילדערונג, ער האָט אָרגאניש פײַנט טרוקענעמ ראציאָנאליזמ. זײַנ גאנצער קויעכ, קענ מענ זאָגנ, איז אינ דער לירישער דירעקטער עמאָציע־אויסגעדריקטקײַט. ערשט דעמלט קענ דער ראָמאנטיזמ זײַנ ניט סטאם פאנטאסטיק, אונ מיראזש־שילדערונג, נאָר אויסדריק פונ דעמ דיכטערס באציונג צו זײַנ עפּאָכע, צו ארומיקע קאמפנ. אונ אָט דאָס שטרעבט זיכ אָנ ליפשיצ דערגרײכנ אינ זײַנ איצטיקער איבערבויונג.

מיר װארפנ אָפּ דעמ באלעבעסלדיקנ לאָזונג „ראָמאנטיזמ איז די פרײַהײַט־רעפּובליק פונ דער דיכטונג". אזא לאָזונג קאסטרירט פאקטיש דעמ ראָמאנטיזמ, רײַסט אימ אָפּ פונ דעמ רעװאָליוציאָנערנ לעבנ. עס קענ ניט זײַנ פארנ דיכטער קײנ „פרײַהײַט־רעפּובליק" אויסער דער סאָװעטישער רעפּובליק אונ סאָציאליזמ. אינ אָט דער רעפּובליק האָט ער געגוג סטימולנ פאר באפליגלטנ, פאנטאסטישנ, ברײטנ אונ װײַטנ, הערױשנ אונ בונט־געפארבטנ װאָרט אונ בילד. אזא רעװאָליוציאָנערער ראָמאנטיזמ האָט איצט, בײַס מיר קעמפנ פארנ סאָציאליסטישנ רעאליזמ, א װיכטיקנ געזעלשאפטלעכנ פּאָזיטיװנ באטײַט פאר אונדז אונ מיר װארפנ אימ ניט אָפּ, מיר ראָטנ אימ ניט אויס בא די דיכטער, װאָס זעענ דורכ „ראָזע נעפּלענ" אונדזער רעװאָליוציאָנערנ װעג פאָרויס.

י. בראָנשטיינ

# אפ דער שפּראכ פונ קונסט

## (וועגנ כאריקס „קײַלעכדיקע וואָכנ").

(סאָפ)

### IX

איצט הערט שוינ קלאָר, פארוואָס כאריק האָט אונדז געפירט אפ אזא „לאנגנ וועג", פונ אורעלט ביז סטאלינסטאנ פונ א „באנצענע וועלט איז באוואקסנ מיט טאָרפ" ביז „טאָרפ דאָס איז בלוט אינ מאשינענ-קאָנטאקט".

כאריק איז ארײַנ אינ דער ייִדישער ליטעראטור ווי א „יונג פונ די בלאָטעס", הי א זינגער פונ „מינסקער בלאָטעס". אפנ פאָנ פונ „קיִעווער סאמעט" אונ „גינענ-געוועבנ" איז אָט די בלאָטע-געשטאלט בעפייערש געווענ אנ ארויסרופ.

כאריק האָט זײַנע „מינסקער בלאָטעס" אופגעהייבנ צו דער הייכ פונ רעוואָליוציאָנערער *קריג-ראָמאנטיק*. איצט האָט ער זיכ געשטעלט אנ אופגאבע אופהייבנ *די זעלבע בלאָטעס* אפ דער הייכ פונ העראָיִש-רעוואָליוציאָנערער *פראָדוציר-ראָמאנטיק*.

„מינסקער בלאָטעס" זײַנענ בא אים קינסטלעריש סובלימירט געוואָרנ (אויב מע קאָנ זיכ אזוי אויסדריקנ) אינ טאָרפ-בלאָטעס, וואָס גייענ אופ אינ „מאשינעס-קאָנטאקט". „פאר-בראזנעטער ברוד", „מאָכיקע נעצ", „צעפרייעטע, טויטע טאָרפנ" זײַנענ געוואָרנ אנ אויס-גאנג-פונקט פאר ליכט-מאגיסטראל, פאר פאנטאסטישנ אורעל, „פאר שטענדיקײַט פונ יאָנטעוו".

פארנ קינסטלער האָט אזא סיטואציע א שפּיל געטאָנ מיט אלע פארבנ פונ קינסטלערישנ קאָנטראסט. דאָס האָט אימ בעגעבנ די מעגלעכקײַט שאפנ *אינ א געוויסער מאָס* א סיוזשעטישנ רוקנביינ פאר זײַנע „קײַלעכדיקע וואָכנ", א שפּיל טאָנ פונ צײַט צו צײַט מיט קינסטלערישער רעטראָספעקציע, מיט געשטאלטנ-אסאָציאציעס א.א.וו.

אזוי, לעמאָשל, איז בא כאריקנ אויסגעוואָקסנ דער געדאנק איבערצורופנ זיכ אינ זײַנע „קײַלעכדיקע וואָכנ" מיט פיניענ פונ „מינסקער בלאָטעס", מיט דער לערערקע פונ „לײַב אונ לעבנ", מיט זײַנ טאטנ—דעמ שוסטער, פונ זײַנע ערשטע „לידער וועגנ לידער". פיניע—דער קאָמוניסט, וואָס איז מאָביליזירט אפ טאָרפנ, באקומט דעריבער א באזונדער אויסדרוק-קראפט, ווענ אפ זײַנ איצטיקער פראָדוציר-העראָיִק פאלט דער אָפּגלאנצ פונ העראָיִק פונ בירגערקריג.

כאריק נוצט דאָ אויס א קונסט־מיטל, וואָס ער האָט באנוצט אויכ אינ זײַנע פריִערדיקע ווערק, ער קלעפט ארײַנ אינ טעקסט פונ „קײַלעכדיקע וואָכנ״ סטראָפעס פונ „מינסקער בלאָטעס״ אָדער ער קאָנטראסטירט איצטיקע קינסטלערישע סיטואציעס מיט אמאָליקע.

אָט זײַנענ א פאָר בײַשפּילנ:

„אינ קאָפּ איז העל אונ אופגעמישט
אונ ס׳חילט זיכ באַרניט שלאָפנ,
איז גוט אזוי אינ מיטנ נאכט
ווענ הײַזלעכ ליגנ שוינ פארמאטערט
ארויסגייענ שטיל, ארויסגייענ שארפ
אינ אלטע אומרויִקע שמאטעס״.

די שלאָפלאָזע נאכט פונעם פארטייער פיניע ערעוו זײַנ אָפּפאָרנ אפ טאָרפנ ווערט אסאָציִירט מיט יענער שלאָפלאָזער נאכט אינ דער פּאָעמע „מינסקער בלאָטעס״, ווענ דער יִנגל פיניע לאָזט זיכ לויפנ שלאָגנ שויבנ אינ רײַכע פענצטער. דער היסטאָרישער מעהאַלעכ פונ פיניעס שלאָגנ שויבנ ביז פיניעס פאָרנ אפ טאָרפ ווערט דאָ דורכ קינסטלערישנ קאָנטראסט זייער בוילעט אונטערגעשטראָכנ. דערזעלבער עפעקט באקומט זיכ, ווענ כאריק באקרוינט די פראָדוציר־העראָיִק פונ טאָרפנ מיט דער העראָיִק פונ פיניעס קאמף אפנ פּוי־לישנ פראָנט. דאָס ווערט ווידעראמאָל עפעקטפול דערגרייכט דערמיט, וואָס כאריק קלעפט ארײַנ (ז. 55) א סטראָפע פונ „מינסקער בלאָטעס״: „ס׳האָט מינסק אוועקגעשיקט א צוג מיט הייסע יונגענ, האָט פיניע אויכ צווישנ זיי געבראַנט״. אָט דיראָזיקע ליטעראַרישע רעטראָספעקציעס, אָדער, לעמאָשל, דאָס קאָנטראסטירנ סטאלינסטאנ־בויונג מיט די טרוימענ פונ כאריקס לעדערקע פונ „לײַב אונ לעבנ״, מיט דער קינעלע, בא וועלכער דער טאטע דער שוסטער פלעגט ארבעטנ—דאָס אלצ פילט אָנ גלײַכצײַטיק מיט א גרויסער קאָנקרע־טער מענטשלעכער וואַרעמקײַט אָט דעם קאמפ פאר עלעקטריפיקאציע.

„קינעלקעס ברענענ אינ גרינע ווײַסרוסלאַנד,
ליכטלעכ—פארכאָלעמט אונ דינ.
מײַנ טאטע, דער וואָכעדיק־טונקעלער שוסטער,
ארבעט באַם קנאָקנ פונ קינ.
שמעקט מיט בעריאָזע, מיט פראַצע יוכטאָוועד
קינעלקעס שפריצנ ארויס...
אונ ס׳קלײַבנ זיכ שאָטנס, ווי טונקעלע טאָחעס
אונ בייגנ באַם טאטנ דעם קאָפּ...

. . . . . . . . . . . . . .

איכ וויל ניט, איכ וויל ניט, מײַנ טאטע איז מײַנער,
איכ וויל עס זאָל ליכטיק אים זײַנ.
אונ פלוצלונג פארציט ער א שטילע „סטראַראַגיע״
שלאָפ איכ א קליינינקער אײַנ״...

אָט דער הייכ־קינסטלערישער זשאנר־בילד; אָט דער געבייגענער קאָפּ פונעם טאטנ—דעם אלטנ שוסטער; אָט די שטילע „סטראַראַניע״ אונ דער פּאָעט, וואָס „שלאָפט אײַנ א קליי־נינקער״ אינעם צוג, וואָס פירט אים אפ דער עפענונג פונ סטאַלינסטאנ—דאָס איז דאָכ טאקע יענע שפּראַכ פונ קונסט, אפ וועלכער דער קינסטלער דארפ איבערזעצנ דאָס, וואָס לעבינ האָט בעוואָגט.

כאריק האָט די קאָנטראַסט־געשטאַלט: בלאָטעס און ליכט אויסגענוצט אַלס „גרונט־געשטאַלט באַם איבערזעצן אַפ דער שפּראַך פון קונסט דאָס, וואָס לענין האָט געזאָגט: „ראַטנמאַכט פּליוס עלעקטריפיקאַציע—הייסט קאָמוניזם“.

X

איז קלאָר אָט וואָס:

די „קײַלעכדיקע וואָכן“ זײַנען געבויט אין 2 קאָנטראַסטישע פּלענער—„אוראַלט“ און סאָציאַליסטישע בויונג; „צעפּרייטע טאָרפן“ און סטאַלינסטאַן, גראַפישע פּאָלעוואַניע און סאָציאַליסטישער „אוראַל“; פּעאָדאַל־בורזשואַזע רעאַקציע און קאָמוניזם.

צי דערמאָנט עס ניט אַמאָל דעם מאַסקיליש־מאָראַליסטישן קאַנאָן פון „אַמאָל און הײַנט, „פינצטערניש און ליכט“, וואָס דראָט אונדז מיט מאַסקילישן סכעמאַטיזם, אויסער־היסטאָרישקײַט און מעליצע?

אַז אָט די געפאַר איז ניט קיין אויסגעטראַכטע, זאָגן אונדז איידעס פילצאָליקע יונגע פּאָעטן (און צום באַדויערן ניט בלויז יונגע...) וואָס אָפּערירן מיט אַזעלכע קאַנאָנען.

פאַר כאריקן, וועלכער האָט נאָר־וואָס אַזאַ קאָלאָסאַלע שעפע קינסטלערישע קויכעס אַוועקגעגעבן אין „ווארפ געטאָן „באַ די כוילע בוגעס אַפ דער טײַך אַרעסיע“, איז אָן שום ספק געשטאַנען אַ קאָמפּליצירטע אויפגאַבע: ניט פאַרכלינען ווערן פון דער „שטענדיקייט פון יאָנטעוו“, פונעם „ליכט־מאַגיסטראַל“. ניט אָפּקומען מיט פּאַטעטישע אויסגעשרייען, אַז „אונדזער טאָג איז שענער פון טויזנט טאָמאָס מאָרגן“; ניט לאָזן זיך אַפּן וועג פון איבערכאַזערונגען אין נוסעך פון „און דאָרט, ווו ס'האָט שפּאַצירט דער אײַר... מיר וועלן אויפשטעלן געטרײַע פולע לעמפּעלעך מיט פײַער“; ניט ווערן געשטרויכלט פון שטאַמפּאַווער „פילאָסאָפיע“ וועגן אַ שאַרבן, וואָס טאָרפיאַניקעס האָבן גראָבנדיק געפונען.

די ערשטע קאַפּיטלעך פונעם ציקל „בוי“ האָבן בעפיירעש סיגנאַליזירט אָט אָ די געפאַר. כאריק, וועלכער האָט זיך געפילט אָקאָרשט אַזוי אָרגאַניש־פעסט אין קאַמף קעגן דער בורזשואַז־פעאָדאַלער רעאַקציע, האָט געמוזט מאָביליזירן צוגאָב־ענערגיע, קעדיי מיט דערזעלביקער קינסטלערישער קאָנקרעטקײַט, מיטן זעלביקן כוש פאַר שטייגער, קולטור־אַסאָציאַציעס, לעקסיק, קינסטלעריש דערשפּירן, אין גײַסט פון לעניניזם־מאַרקסיזם, אָט דעם רוף: „בויט“, אין די קאָנקרעטע היסטאָרישע באַדינגונגען, אין וועלכע ס'גייט דער וווּקס פון דער ייִדישער פּראָלעטאַרישער ליטעראַטור, האָט עס באַטײַט—ניט קומען אַפ גרייטן, נאָר לייזן אַ ריי נײַע, זייער קאָמפּליצירטע פּראָבלעמעס, וואָס קענען ווערן אויסגעדריקט מיט צוויי ווערטער „נאַציאָנאַלע פאָרם“.

באַווײַזן פיניען דעם ייִדישן אַרבעטער־שלאָגלער אַפ זײַן קאָנקרעטן טעריטאָריעלן פּאָן (ווײַסרוסלאַנד, אוקראַיִנע א. א. וו.) באַווײַזן אים קאָנקרעט־אינדיווידואַליזירט אין זײַן שטייגער, היסטאָרישע טראַדיציעס, מיט זײַן קלאַסן־לעקסיק, קלאַסן־פּאָלקלאָר—דאָס זײַנען ביז גאָר קאָמפּליצירטע פּראָבלעמעס.

אַוואַדע איז לײַכטער אָפּקומען מיט קאָקעטירנדיקע לירישע רעמאַרקעס, אַז בעכיינ, ווי קומען מיר, קליינינקע מענטשעלעך, צו באַשרײַבן די העלדישקײַט פונעם העלד פון פינף־יאָר, אָדער מיט קלוימערשט „אינטערנאַציאָנאַלן“ טיפּאַזש (ווו מע זעט ניט—ניט דעם רוסישן און ניט דעם ייִדישן העלד פון פינפיאָר!).

כאריק איז אָבער אַ צו ערנסטער קינסטלער, ער זאָל זיכ לאָזנ אפ אזעלכע „שפיצלעכ“. ווי זשע האָט כאריק געלייזט די וויכטיקסטע פּראָבלעם פונ אונדזער ליטעראַטור?

דער מענטשנ־מאַטעריאַל (טאָרפּיאַניקעס) אונ די פּראָדוציר־סוויווע (טאָרפ־באַארבעטונג) האָט זײַנ אופגאַבע אינ אַ באַדײַטנדיקער מאָס פאַרלײַכטערט.

דער פויעריש־שטעטלדיקער באשטאנד פונ דער ארבעטער־מאַסע, דער ווײַס־רוסישער טאָרפ־פּייזאַזש—דאָס אַלצ האָט געגעבנ כאריקנ די מעגלעכקײַט אָפּערירנ מיטנ גאָענטנ, טראַדיציאָנעלנ קינסטלערישנ שטאָפ.

עפּשער, אינ אַ געוויסער מאָס, אויכ דערפאַר האָט כאריק פארשטאנענ אויסצוהיטנ זיכ פונ דער שטאַמפּאָווער „לעדערנער קורטקע“, פונ די קאָמיסארנ מיט „צאָרנ אינ די אויגנ“ פונ דער אויבנזיקער טראַקטער־שאַכטע־דאַמנע־מעליצע.

זײַנ ליד (די דריטע ליד פונ ציקל „בויט“) פונ די עקסקאַוואַטערנ ווערט אָפּגעהיט פונ „שטאָלענער“ מעליצע פונ איינ זײַט, אונ פונ קליינשטעטלדיקער „מאַשינעריע־באַגרענעצט־קײַט“, פונ דער צווייטער זײַט, דורכ דעם פאָלקסטימלעכנ נעגאַטיוונ פארגלײַכ:

„פונחײַטנ—שלאַנק, די קעפּ פארהייבנ יונגע בושעלעס בעשטעלט
פונאָענטנ—אינ שטאָל געזאָיעט עסנ ניי די פּילע פעלר,
ניט קיינ בושעלעס די קעפּעלעכ פארגראָבנ טיפ אינ טאָרפ, —
עקסקאַוואַטערנ אינ שטאָלענעם
אינ שטאָלצנ וואָרפ“...

סײַ די פאָלקסטימלעכע פאָרם פונ נעגאַטיוונ פארגלײַכ („ניט קיינ בושעלעס...“) סײַ אָט די עצעם היימיש־פויערישע בושעלעס, וואָס זײַנענ אזא נאַטירלעכע געשטאַלט־אַסאָציאַציע באַם פויער, וואָס ארבעט אפ טאָרפ אונ שטויסט זיכ אָנ, ניט זעלטנ, צום ערשטנ מאָל מיט אַ מאַשינ בכלל,—גיט די מעגלעכקײַט כאריקנ אויסמײַדנ יענע זייער קאָמפּליצירטע אופגאַבע, וואָס באַשטייט אינ ארײַנפירנ מאַשינעס אינ דיכטערישנ טעקסט.

איכ שטרײַכ דאָ אונטער דאָס וואָרט „אויסמײַדנ“, ווײַל שפּעטער וועט מיר נאָכ אויסקומענ אָנצוּווײַזנ, אז אָפּקומענ מיט אויסמײַדנ אָט די פּראָבלעם טאָר מענ ניט, אז כאריק ווערט דערבײַ דאָכ אינ אַ ריי ערטער ערנסט געשטרויכלט.

דערווײַל וויל איכ אָבער פאָרזעצנ אָט דעם געדאַנק וועגנ אויסמײַדנ.

כאריק לייזט אפ אנ ענלעכנ אויפנ די פּראָבלעם פונ ארײַנפירנ דעם טראַקטער אינ אונדזער פּאָעזיע.

ניט בלויז די האַלב־פּרימיטיווע פויערישע ארעסע־סוויווע, נאָר אינ אַ גרעסערער מאָס דער כוש פאַר קינסטלערישנ טאַקט אונ פאַר אונדזערע בוי־פּראָצעסנ האָט אָפּגעהיט כאריקנ פונ לאָזנ זיכ אפ אינטעליגענטיש־קאָנסטרוקטיוויסטישע, אינ טאָכ בורזשואזע „שפּיצלעכ“ פונ טעכנאָלאָגישקײַט (ווי דאָס האָט געטאָנ לעמאָשל כאַטשעוואַצקי, באַשרײַבנדיק דעם וואָגנ אונ קאָנסטרוקציע פונ זײַנ בלומינג, אָדער קוויטקאָ באַשרײַבנדיק זײַנ טראַקטאָר־צעכ).

אונ כאריק זעצט פאָר, אינטימיזירנ, פארלירישנ, פארפאָלקלאָריזירנ, פּאַרטיאַנעווונ דעם טראַקטער.

זײַנע „דרײַ אונ דרײַסיק טראַקטערנ“ זײַנענ, ווי ס'איז קלאָר פאַר יעדנ, פונעם פאָלקלאָר („דרײַ אונ דרײַסיק דראַגינער פאָרנ אזנ פראַנער בריק“).

אין א צווייטן אָרט נעמט כאריק דעם טראקטער אין מײַסעדיק־ראָמאנטישן, פארבנ־שפּיל:

„פארטאָג איז דער טראקטער אין קופּער געקליידט,
באטאָג—איז דער טראקטער פון גינגאָלד געלייט,
פארנאכט—איז דער טראקטער געקאָוועט פון שטאָל“.

דער איבערגאנג פון קופּער צו גינגאָלד, פון גינגאָלד צו שטאָל איז דאָ ניט קיין פאָר־מאליסטישער פארבנ־שפּיל. דער קופּער פון פארטאָג, דער גינגאָלד פון באטאָג און דער שטאָל פון פארנאכט איז די נאטירלעכע באפארבונג פונעם טראקטער, וועלכער איז ניט ארופגעשליידערט געוואָרן אף „די ברעגעס פון דעם טײַך ארעסיע“, נאָר קינסטלעריש איינגעמאָנטירט געוואָרן. דער טראקטער פארלירט דאָ דעריבער זײַן אָנגעצויגנ־קײַט און זײַן אבסטראקטקײַט—ער ווערט אינדיווידואליזירט, ער ווערט אָנגעטאָן אין קר־פער־גינגאָלד־שטאָלענע יאָנטעוודיקע קליידער. ער ווערט א „שטענדיקײַט פון יאָנטעוו“, אזויווי א שטיק יאָנטעוו זײַנען אין טאָג אָט די עלעקטרישע דראָטן, וואָס אין כאריקס קינסטלערישער אינטערפּרעטאציע „האלטן זיי אין לופטן גירלאנדעס מיט דראָט“.

צי קען אָבער כאריק לאנג אויסקומען מיט אזעלכע פאליאטיווע מיטלען?

פאר כאריקן (בעפּיירעש פאָר כאריקן — פאר איינעם פון אונדזערע באדײַטנדיקסטע, ווײַב ניט באדײַטנדיקסטן, ייִדישן דיכטער) מוז זיך שטעלן די פראגע וועגן שטעלן זיך מיטן פּאָנעם צו דער טעכניק“, מיט יענער קראפט, מיט וועלכער ער האָט זיך אינעם ערשטן פּלאן („מאָכנ“) געשטעלט מיטן פּאָנעם צום „רויטן מוכאָמאָר“, צו דער „זשאלייקע“ צו די „קרומע צעוואקסענע קײַלעכנ קרויט“.

כאריק האָט אין אָט דעם פּלאן אופגעדעקט, ווי באקאנט, זײַנ גרויסע קינסטלערישע קראפט, ס'איז אָבער ניט קליינ די געפאר, אז די קרויט־אסאָציאציעס זאָלן זיך ניט שטעלן כאריקן אפן וועג באם באהערשן די נײַע עסטעטיק פון אונדזערע טעג—די עסטעטיק פון „פארשיקערטן און פארליבטן אין טאָרפ עקסקאוואטער“, ס'איז פאראנ א געפאר, אז דער עקסקאוואטער זאָל אמאָל ניט פארשטעלט ווערן.

דאָ איז יענער געפערלעכער ראנד, אף וועלכן אפילע א גרויסער דיכטער דארף זײַנ זייער פאָרזיכטיק, ווען ער ווערט איינסים מיט גרויסע דערשײַנונגען.

„דער עקסקאוואטער—פרעס!
דער עקסקאוואטער—ביס!
און יעדע סקיבע טאָרף
איז וואַרעם, פעט און זיס“.

דער עקסקאוואטער ווערט דאָ צו פויעריש־שטעטלדיק פארהיימישט. „פעטער“ און „זיסער“ טאָרף—דאָס זײַנען די היימישע, „פעטע און זיסע“ אסאָציאציעס פאר טאָרף, וואָס לויט כאריקן גופע איז עס דאָך „בלויז אינ מאשינען־קאָנטאקט“! אין א צווייטן אָרט (ז. 87) ווערט איבערגעכאזערט, און מעמיילע פארשטארקט, אָט די אסאָציאציע בענעגייע אפילע צו אזא גיגאנט פון דער מאָדערנער טעכניק, ווי דער „קאָמבײַנ“:

„עס גייט ארום א העלפאנד—א קאָמבײַנ,
צעשטריבט דעם טאָרף, פארשלעפט אים אונטער פאכוועס
און הא נאָך הא, ווי לאבנס שלינגט ער אײַנ...“

דאָס זײַנען דראָענדיקע אסאָציאציעס.

פונעם זעלבנ מינ געפערלעכע אסאָציאַציעס זײַנענ פאָלגנדיקע שורעס, וואָס כאַזערנ זיכ איבער בא כאריקנ גאנצ אָפט:

„דורכ דיקע געפלעכטנ פונ אָדערנ—דראָטנ
וועט אוראלטע בלאָטע אופגיינ געראָטנ —
אינ סטאַלינסטאַנ".

אָדער:

„זאָל די ראָשטשטשינע איצט אופגיינ מיט א כוּעס פונ דער טיפ".

אָדער:

„ער קוסט פונ דעמ ברוינעמ באסיינ
אונ לייגט זיכ אינ בונקערס געשמאק".

איכ האָב דאָ אונטערגעשטראָכנ אלע יענע ערטער, ווו די אינטימיזירונג אונ דער שמעטלדיקער פאָלקלאָר הייבט אָנ צו דראָענ מיט געפארנ.

כאריק ווערט געשטרויכלט, פרוּווּנדיק אויסמײַדנ די קאָמפליצירטע פראָבלעמ פונ ארײַנ־פירנ דעמ עקסקאוואטער אינ אונדזער פאָעטישנ ארסענאל, דורכ פאָלקלאָריזירנ אונ אינ־טימיזירנ עס בא „די פוילע ברעגעס אפ דער טײַכ ארעסע".

דער ראנד איז דאָ—כאזערנ מיר איבער—א געפערלעכער. לייענט לעמאָשל אָט די שור־עס, וואָס דארפנ קינסטלעריש באווײַזנ, ווי אזוי דער טאָרפ „גייט אופ אינ מעטאליצע פונ פונקענ":

אינ בראנד, אינ בזיאָמער פונ שײַנ,
אינ שרעקלעכנ שרײַענ פונ דאמפ
וועט די טורבינע אינ קאמפ
טרײַבנ דעמ ליכטיקנ ווײַנ.

דער „בראנד אונ דער געיאָמער" סיגנאליזירנ...

אוודע איז פאר כאריקנ — דעמ זינגער פונ „מינסקער בלאָטעס" ניט אזוי לײַכט אָר־גאניש קינסטלעריש (מיט קולטור־אסאָציאַציעס, מעטאפאָרע־שפראכ, פארב, געשטאלט) אײַנוואקסנ אינ אונדזער גרויסער סאָציאַליסטישער אינדוסטריע, כאריק אָבער האָט זיכ באַ־ראנטירט דערפאָלג אפ אָט דעמ וועג, ווײַל ער פארשטייט שוינ גאנצ גוט, אז „אינדו־סטריע, אינדוסטריע, דו שלעפסט נאָכ זיכ מײַנ לאנד".

כאריק האָט זיכ אופגעהייבנ אפ יענער אידײַשער הייכ—קאָמוניסטיש הייכער — וואָס ניט אימ די טעגלעכקײַט באגרײַפנ דעמ טאָכ פונ לענינס פאָרמול:

„ראטנמאכט פלוס עלעקטריפיקאציע—הייסט קאָמוניזמ".

כאריק פארשטייט דעמ קאָלאָסאלנ אונטערשייד צווישנ אונדזער ליכט־מאגיסטראל אונ דער בלוטיקער „עלעקטרישער קולטור" אינ קאפיטאליסטישנ אויסלאנד. ער האָט אפ דאָס גלענצנדיק געגעבנ אָנצוהערנ אינ זײַנ קאָנטראסטירנ אונדזער עלעקטריפיקאציע מיט די „פארשעמטע אפ יענער זײַט יאמ שטולנ פונ סאקאָ־וואנצעטי" (צומ באדויערנ האָט ער אָפ די געשטאלט ניט פאנאנדערגעוויקלט!).

אונ ווײַל כאריק גייט, ווי זײַנ לאנד „מיט אנ אָפענער אויג", אונ ווײַל ער האָט א באגריפ וועגנ אלגעמיינעמ, וועט ער סאָמקאָלסאָמ מוזנ לייזנ די פראָבלעמ פונ איינצלנעמ אינ פלאנ פונ קונסט.

כאריק האָט שוינ באוויזנ צו געבנ א ריי זייער אָריגינעלע פראָדוציר־מעטאפאָרעס אונ א גלענצנדיק־פאנאנדערגעוויקלטע געשטאלט פונ א טעכנישער קאטאסטראָפע. איכ האָב

דאָ אינ זינענ יענעמ אָרט פונ „קײַלעכדיקע װאָכנ“. װו כאריק שילדערט די פאָלגנ פונ „צעשניטענעמ קאבעל“ (ז. 84).

כאריק האָט דאָ געגעבנ א מוסטער פונ אנ אָריגינעלער, אזוי צו זאָגנ, איבערגעקער־טער געשטאלט.

אינ א ריי פאטעטיש־ראָמאנטישע שורעס האָט כאריק פריִער געפרואװט באַװײַזנ, װאָס באטײַט „ליכט־מאגיסטראל“ פאר דער „מאָביקער נעצ“. אינעמ ציקל „דו פילסט“, װאָס װעט זײַנ“ ברענגט כאריק א בילד פונ 2 קאָמוניסטנ, געשיקטע אפ טאָרפ־ארבעט, װענ זײ ליגנ פרײַ פונ ארבעט אינ באראק אונ זײ טרוימענ (מע מעג טרוימענ!) „װאָס װעט זײַנ“ װענ „סװעט א שפאר טאָג אזא מינ סאָרט שײַנ“.

דער ענטפער איז דערװײַל נאָכ א גאנצ פארנעפלטער אונ מער אנ אבסטראקטער, א היסלאָװעסדיק־פאטעטישער:

„אונ דאָ װעט א שפאר טאָג אזא מינ סאָרט שײַנ<br>
אז אינ אײַכ װעט דער שער מיט דער מאמענ ארײַנ“.

איצט נעמט כאריק די פראגע פונ צװײטנ עק: װאָס עס װערט, װענ די עלעקטרי־סטאנציע „פארמאכט אירע װיִעס“.

„שטעט זײַנענ פלוצלונג מעװולװל געװאָרנ...<br>
דער פידער בינדט אָנעט א בלוטיקנ אויג<br>
אונ ס'האָט זיכ דער הימל בעגעבנ א בריג<br>
א װיג אונ א װאלגער אינ טהאָמ.<br>
עס האָבנ צעמישט זיכ אינ טומל די שטעט,<br>
עס רײַסט זיכ דער פאָדעמ פונ גריסנ געװעט<br>
א טראמװײַ איז געבליבנ מעװולװל פארטראכט אפנ בריק,<br>
עס האָט זיכ דער אָטעמ דערװאָרגנ אינ האלדז פונ פאבריק.<br>
ס'האָט דער רײַטער נעגעבנ א שפרונג אינ קינאָ<br>
אונ איז שוינ ביז סאָפ ניט דערשפרונגענ.<br>
דער הויכרייידער האָט זיכ דערשטיקט אפ אל—לאָ<br>
אונ האָט שוינ זײַנ ליד ניט דערזונגענ.<br>
אינ קאָלװירט ברענט א פעכישע שײַטעלע קינ.<br>
עס כליפעט אינ יאסלעס צעשראָקנ א קינד.<br>
אורעלט אפ אורעלט דאָ הויערט אונ שטיקט...

װידעראמאָל אורעלט. װידעראמאָל דאָס פעכישע שײַטעלע קינ. אונ עס װײנט א צע־שראָקנ קינד...

יעדער דעטאל פונ אָט דעמ קלאסישנ אויסצוג איז א מוסטער פונ קינסטלערישער קאָנ־דענסירטקײַט. דער טראמװײַ „איז געבליבנ מעװולװל אפנ בריק (דאָס װאָרט „פארטראכט“ װארפ איכ ארויס—ס'איז צו געמיטלעכ); באזונדערס דאָס גלענצנדיקע בילד פונעמ רײַטער, װאָס האָט „געגעבנ א שפרונג אינ קינאָ אונ איז שוינ ביז סאָפ ניט דערשפרונגענ“, דער פארשטיקטער אל־לאָ אונ דאָס ניטדערזונגענע געזאנג — דאָס איז אנ אָנהייב פונ נײַע גע־שטאלטנ־אויצרעס, װאָס כאריק עפנט אופ פאר אונדז.

## XI

פארסקאָמ אונ טאָרפקאָמ, מאָבילי־זירטע פארטייער אונ טאָרפיאניקעס, שלאָגלער־בריגא־דעס אונ באלעגופימ־שעדיקער—דאָס איז די געשטאלטנ־גאלעריי פונ כאריקס צװײטנ פלאנ, פונעמ „ליכטיקנ פלאנ“.

נײַע מענטשן, נײַע קלאסן־פארהעלטענישן, נײַע געזעלשאפטלעכע סיסטעם—פארן קינסטלער באטײַט עס—נײַע אידייען און געפילן, נײַער שטייגער, נײַע קולטור־אסאָציאַציעס, נײַע לעקסיק, נײַע ריטמען, נײַער פאָלקלאָר פון זײַנע געשטאלטן, און דאָס אלץ קינסטלעריש גיווער זײַן הייסט—ווײַזן דעם העלד פון אונדזער קלאס, שאפן די גרויסע קונסט פון סאָציאַליסטישער בויונג.

איז דאָס א לײַכטער איניען?

אוואדע ניט קיין לײַכטער, און דאָס דארף מען אָפן זאָגן אלע יענע, וואָס פרוון אָפנארן זיך און דעם לייענער מיט טעמאטישע שטאמפן און פארשיידענע טעכנישע קונצן, (לאנגאָנעדיקע, לירישע אָפוועגדונגען, ארײַנגעקלעפטע דאָקומענטאלע טעקסטן, ליטערארישע מאניפעסטן א. א. וו.).

דאָס דארף מען ניט זאָגן, מיין איך, אזא קינסטלער ווי כאריק—ער ווייס עס גאנץ גוט.

אָבער ווי דערגרייכט מען דאָס אלץ וועגן וואָס מיר האָבן נאָר וואָס גערעדט?

קינסטלעריש באווײַזן דעם פארטייער, דעם פארטיי־קאָמיטעט, דעם טאָרפּ־ארבעטער, דעם סאָצגעוועט, דעם פארשארפטן קלאסנקאמפ, צעשיפּירן אין קאָנקרעטע בילדער, אין געגנשטאנדן, אין לעקסיק, אין ריטם די אלגעמיינע פאָרמול: „סאָוועטנמאכט פּליוס עלעקטריפיקאציע—הייסט קאָמוניזם" פאָדערט א קאָלאָסאלע אָנשטרענגונג.

דער עצעם אויסוואל פון טעמע, דער קאָנטראסט־פּרינציפּ פון קאָנסטרויִרן דעם מאטעריאל האָט פון דעם ערשטן טאָג אָן געשטעלט כאריקן אין מער אָדער ווייניקער גינסטיקע באדינגונגען. דער סעזאָניקער פּראָלעטאריאט; היימישע ווײַסרוסישע פּויערים אפ טאָרפּ־ארבעט; פּיניע—דער היימישער ייִדישער בלעכער פון „מינסקער ב"אָטעס" „דער פלעכ פארגורעס אין שטרייענעם שלאָף, שטעטלעך אפ כאָרעווע קוליעס—אָט דער גאנצער היימישער פאר כאריקן אזא זאפטיק־אָרגאנישער פאָן האָט אויך דאָ אזוי ווי אין דער ערשטער העלפט פון „קײַלעכדיקע וואָכן", מיטגעהאָלפן כאריקן אויסצו ראָטן די געפאר פון אינדוסטריעלער עקזאָטיק, פון אָנגעצויגענער שאבלאָן־דאָמנע־מעליצע, פון „אינטערנאציאָנאליסטישן" סכעמאטיזם.

כאריק ווייס, אז אָט די שלאָגלער זײַנע, זײַנע מאָביליזירטע פארטייער—פּיניע, אָדער דער באלעגופּ קארנייטשוק זײַנען ניט קיין שלאָגלער, פארטייער אָדער באלעגופים „וואָ־אָבטשעי"—זיי זײַנען פארוואָרצלט אין ווײַסרוסישן דאָרף און אין ייִדישן שטעטל, זיי קען מען אָנגעזאפטע מיט א באשטימטער נאציאָנאלער קולטור, מיט באשטימטע געוווינהײַטן און דאָס פאָדערט אַן אנטשפּרעכיקן קינסטלערישן עקוויוואלענט.

כאריק גיט א רײ קינסטלעריש־פארפאָלקומטע קאפּיטלען, וואָס לייזן אין א געוויסער מאָס אָט דידאָזיקע פראגע.

מיט מערקווירדיקער קינסטלערישער קראפט גיט כאריק די סעזאָניקעס־סטיכיע אין ציקל „עס האָבן זיך בארויִקט די לעפל אין די הענט".

עס האנדלט זיך וועגן באָרשטש. א ציקל לידער וועגן באָרשטש.

כאריק ווייס אָט די אײנהײַט פון לידער וועגן פאנטאסטישע אוראלן און לידער וועגן באָרשטש—דאָ שטעקט אין א געוויסער מאָס זײַן קינסטלערישע גווורע.

ווײַל באָרשטש — דאָס איז דאָך אויך א פּראָבלעם פון קלאסנקאמפ — א פּראָבלעם פון סאָציאַליסטישער בויונג, א פּראָבלעם, וואָס האָט א גאָר נאָענטע שײַכעס צו דער פאָרמל „סאָוועטנמאכט פּליוס עלעקטריפיקאציע".

דאָ האנדלט זיך וועגן ארבעטער־פארזאָרגונג!

און גראָד אפ אָט דעם וואָכעדיק־פראָזאישן פאָן וויקלט אופ דער קינסטלער די פאנאָ־ראמע פון אונדזערע גרויסע שלאכטן פארן סאָציאַליזם. דער באלעגופ קאָרנייטשוק פרווט מעצן די אָפּגעשטאנענע סעזאָניקעס ארום אָט דער פראגע פון „סאָגערן באָרשטש און צע־בארעטער קאשע", דער אוואנגארד—די שלאָגלער שלאָגן אָפּ די אטאקע פון באלעגופ.

אָבער זעט מיט וואָס פאר א קינסטלערישער.קראפט כאריק גיט אָט דעמדראָזיקן קלאסנ־קאמף ארום... באָרשטש!

— „בעשמאקער און פעטער זאָל זײַן די אכילע
— מיר ווילן אזוי — אָ! און בעסער! און מערער!
אניטעז! איז גאט אײַך די כרורנע באכילעס
און שטעלט זיך אליינ אינ די טיפע קאריערן.

זיי האָבן מיט צינערנע שיסלעך געפאָכעט
די הילצערנע לעפל א־נגלופטן געוואָ־טן
— וועט מען אונדז בעסער ניט אָנהייבן קאָכן
איז בלײַבט אײַך געזונט אפ דידאָזיקע טאָרפן.

די לעקסישע אטמאָספער („גראָבע", סלאוויזירטע!) פון „באכילעס", וואָס ווערן אקצענ־טירט (דורכן גראם) מיטן „אכילע" גיט די געהעריקע שטייגערדיקע פאקטור פארן סטי־כיישן אופברויז פון טאָרפיאניקעס.

„איז בלײַבט אײַך געזונט אפ דידאָזיקע טאָרפן"—דאָס איז בלויז סטיכייִשער אופברויז פון אומבאוווסטזיניקע סעזאָניקעס, וואָס זײַנען ניט צופרידן מיטן מאָגערן „באָרשטש". ס'איז גענוג, אז א פאָר שלאָגלער פארטייער זאָלן דערקלערן אין נאָמען פון זייער ברי־גאדע, אז זיי זאָגן זיך אָפּ פון פאיאָק; ס'איז גענוג, אז דער קאָמוניסט פיניע זאָל רופן צום באוווסטזײַן פון קלאס און פאָרלייגן אָרגאניזירטערהייט לייזן די דערנערונג־פראגע— און די סעזאָניקעס באַרויִקן זיך.

אנדערש נעמט אופ די פראגע דער באלעגופ קאָרנייטשוק. מיט כיטרע באלעגופישע רייד, וואָס כאריק האָט אזוי טרעפלעך צוגעפונען, פרווט ער פאָליטיש באקרויגן אָט די סטיכייִשע אומצופרידנהײַט:

„הײַנט איז ניטאָ נאָך, נו, מאָרגן וועט ווערן,
די פיאטילעטקע וועט ברענגען אונדז אלץ,
טאָ לאָמיר איצט עסן נאָר פראנצ און ווערעס,
און הײַנט לאָמיר שלעפן דעם יאָך אפן האלדז".

דאָס זײַנען רייד פון א באלעגופ, וועלכער איז דער סאמע כיטרער און אכזאָריעס־דיקער סוינע אונדזערער.

כאריק געפינט דעם לעקסישן עקוויוואלענט פון אָט דער כיטרער אכזאָרעסדיקער באלעגופישער קראפט, וואָס „זאָגט גאָרניט און שטערט גאָרניט און גייט ארום און הערט"...

אָבער מיט „באכילעס" און „אכילע" ווערן דאָך ניט אויסגעשעפּט די לעקסישע פראָ־בעסן, וואָס גייען אָן בא אונדז אין לאנד. אונדזער סעזאָניק אפילע האָט דאָך שוין בא־זוכט א מיטינג, ניט זעלטן לייענט ער א צײַטונג און זײַן שפראך איז ווײַטער אוועק פון אָט דער „צעקוואשעטקײַט", וואָס כאריק רופט עס אָן אזוי טרעפלעך.

כאריק ווייס עס אויכ גאנצ גוט, אונ ער גיט א ריי סטראָפעס, וואָס שטרײַכנ אונטער דעם פראָצעס פונ ווערנ אינ געביט .פונ לעקסיק (אונ וואָס שפיגלט אָפ פראָצעסנ פונ קלאסנ־קולטור).

„אי, דא צ פארטייער! אי־דא א פראָצסוער,
זײַנ ליניע איז בעגליכב צו אונדזער אלטער דוהע.

אָדער:

„איכ בעס, אונ לאָזט מיכ ענדיקנ מײַנ וואָרט.
מיר מעגנ טיפ א קוש טאָנ אונטער היידל,
אויב סע רעאגירט ניט אפנ אָרט“.

די „ליניע“ (וואָס גייט פונ פאָליטישנ לעקסיקאָנ) אונ די „דוהע“ (וואָס גיט א שימער מיט דאָרפישער מעטאפאָרע), אָדער דער „רעאגירנ אפנ אָרט“, ווענ ער איז קאָנטראסטירט מיטנ „צעקוואטשעטנ“ וואָרט „טיפ א קוש טאָנ אונטער היידל“ שטרײַכט אונטער בוילעט אָט די דיאַלעקטיק פונ לעקסישע פראָצעסנ, „לעקסיק פונ נײַע שיכטנ, מיט א נײַער קול־טור. נײַע אסאָציאַציעס אונ נײַע סאָציאַלע באדינגונגענ, וואָס האָבנ זיכ אָבער ניט באַ־פרײַט פונ פארגאנגענהײַט־שפרינקעלעכ.

דעמזעלבנ כוש פאר קלאסנ־שפראכ אנטפלעקט כאריק, ווענ ער שטרײַכט אונטער לעק־סיש דעם אָפּאָרטוניזם פונ טאָרפקאָם. דער טאָרפקאָם „גייט דאפקע שטענדיק ארום אָנ פאָרטפעל, אונ קוקט דאפקע אָפטלעכ, וואָס טוט אנ ארטעל“.

עלע וואָס דענ?

אָט דער „מאסאָוויק“ פונ טאָרפקאָם פארטרינקט אלצ אינ א מאבל פונ ווערטער, פונ אײַנגארטיקער ביוראָקראטישער נײַנ־מאָס־רייד־לעקסיק:

אז טאָרפ איז, פארשטייט איר, אזוי אונ אזוי, אז עלעקטרע איז דײַקע א נייטיקע זאכ, דארפנ מיר טאָרפנ איצט האָבנ אסאכ, אונ ווײַל אונדזער בויונג איז מוירעדיק נײַ, דארפנ מיר אײַנפירנ די שלאָגלערײַ, דארפ מענ, ווי איינער ארײַנ אינ געוועט אונ קאָרמענענ בעסער מיט טאָרפנ די שטעט, אונ ווײַלע מיר דארפנ איצט טאָרפנ אסאכ אונ עלעקטרע איז דײַקע א נייטיקע זאכ אונ מיר דארפנ העלפנ מיט טאָרפנ די שטעט... .

„איז רעדט ער, אונ רעדט ער, אונ רעדט ער, אונ רעדט“.

מיט אָט דעם אנעקדאָטישנ סינטאקסיס („אונ עלעקטרע איז דייקע א נייטיקע זאכ“) שטרײַכט אונטער כאריק זייער בייז־סאטיריש דאָס ביוראָקראטישע „פארידנ די ציינ“, וואָס כאראקטעריזירט אזוי די אָפּאָרטוניסטישע „דוהע“.

אָט דער כוש פאר דיאַלעקטיק פונ שפראכ־פראָצעסנ, ווי קולטור־פראָצעסנ ביכלאל, העלפט כאריקנ אײַנצוזענ יענע דעמאָקראטישע עלעמענטנ פונ פאָלקלאָר, וואָס וואקסנ ארײַנ אינ אונדזער איצטיקנ שטייגער אונ באקומענ נאָר א נײַעם, א פרינציפּיעל נײַעם פאָנעם.

וואָרעם בלויז גרויסמעכטישע שאָוויניסטנ אונ נאציאָנאל־ניהיליסטנ קענענ דורכויס פארלייקענענ דעם פאָלקלאָר אלס א מינ נאציאָנאליסטישע אָנשיקעניש. אינ קאמפ קעגנ דעם גרויסמעכטישנ שאָוויניזם אינ ווײַסרוסלאנד, לעמאָשל, איז אונדז אויסגעקומענ ניט איינמאָל צו באקעמפנ אָט אזעלכע קלוימערשט „אינטערנאציאָנאליסטישע“ ניהיליסטישע האנאָכעס.

אפנ פאָנ פונ ווײַסרוסלאנד, אינ דער געשטאלטנ-סוויווע פונ סעזאָניקעס — פויערים, מיט דער אײַנשטעלונג צו קאָנטראסטירנ 2 פלענער, איז באזונדערס וויכטיק געווענ פאר כאריקנ אופרעקנ די נײַע סאָציאַליסטישע פאָלקלאָר-עלעמענטנ.

דעריבער איז אזוי פאָלקלאָריסטיש-פארביק דער פלאנ פונ אנ עס-קיכ, וואָס פּיניע האַרפּס אָנ פארנ אוילעמ טאָרפיאניקעס.

„אײַסנגעשטעלטע טישנ
קורזעלענע סערוועטנ
אפ די טישנ—הלאָרישעס,
אינ יעדערנ—א בלומ...'
— — — — — — —
אונ דערנאָכ א לעקציע, אונ דע-נאָכ א שמועס
אונ דער ווענטיליאַטאָר לופּכערט דורכ אינ קאָפּ,
זײַנענ מיר פּארטײער, טאָרנ מיר ניט רוענ,
דארפנ מיר א גראָב טאָנ, ווי אנ אגיטפּראָפּ".

די קורזעלענע סערוועטנ, די הלאָרישעס אונ די בלומענ—דאָס איז ווײַסרוסישע עטנאָ-גראפיע—אָבער זעט, ווי אָט דער „נאציאָנאלער קאָלאָריט" ווארפט אראָפּ פונ זיכ די נאצ-דעמאָקראטישע אפּעטראָפּסעס. בא די קורזעלענע סערוועטנ מיט די הלאָרישקעס אונ בלומענ לײענט מענ באָלשעוויסטישע לעקציעס! די קורזעלענע סערוועטנ אונ די הלאָ-רישקעס בלומענ קענענ ניט אונ דארפנ ניט ווערנ אָפּגעגעבנ די נאציאָנאל-דעמאָקראטנ אונ זיי דארפנ אויכ ניט ווערנ ניהיליסטיש אראָפּגעשלײַדערט.

דורכ זיי גײענ טאָרפיאניקעס צו קולטור, צו באָלשעוויסטישנ אגיטפּראָפּ, צו סאָציאַ-ליסטישנ שטײגער.

אזא עלעמענט פונ נײַעמ, פונ סאָציאַליסטישנ שטײגער איז שוינ געוואָרנ דער סאָצ-געוועס.

פאר כאריקנ איז דער סאָצגעוועט ניט בלויז א ציפער פונ פלאנ — ס'איז פאר אימ א נײַע געשטאלט, א נײַער שטײגער.

אונ ווידעראמאָל זעטיקט אָנ כאריק דעמ נײַעמ שטײגער מיט אָרטיקנ נאציאָנאלנ קאָ-לאָריט, מיט פאָלקלאָר. אינ געזאנג אונ אינ טענצ, נאָכ דער ארבעט שמירנ די טאָרפיא-ניקעס-בריגאדעס נײַע שטײגער-פאָרמענ, נײַע פאָלקלאָר-ווערטנ.

„פאלט א ראָסע אפ די מאָכנ
אונ עס ציט מיט נעפּלעכ גרײַז
איז אויס דער ערשטער באָכער
פונ דעמ אײַנגעשפּאנטנ קרײַז.
— היי, טאָטוליע, היי, מאָמוליע,
ס'וויל דײַנ זונ אביסל הוליענ
ווער עס ארבעט אינ קאריערנ,
יענער ווישט פארשוויצט דעמ שטערנ;
ווער עס שטײט באמ עלעוואטער,
יענער קומט צוריק א מאָטער..."

ווידעראמאָל די עטנאָגראפישע ראָסע מיט די מאָכנ, מיט א האַרמאָניק, מיט א פויערשנ קאראהאָד, — אָבער דער קלאסנ-אינהאלט איז שוינ גאָר א נײַער, האגאמ ס'איז פארבליבנ דער אלטער פאָלקלאָריסטישער קאנאָנ מיט דער מאַמוליע, מיטנ „טאָפּעס, טאָפּעס אונ געדרייט זיכ" אונ אפילע מיט דערועלבער ריטמיש סינטאקסישער ראַמ.

ווידעראמאָל ווערנ די נאצדעמאָקראטנ געשלאָגנ אפ זייער „אייגענער" טעריטאָריע (פאָלקלאָר—דאָס איז אונדזערס, האָבנ זיי דאָכ געשריִענ).

זייער אָריגינעל איז פלאנ פונ א זאפטיקנ פאָלק־קארנאוואל איז געגעבנ גע־וואָרנ בא כאריקנ דער געוועט פונ בריגאדעס.

כאריק לאָזט זיכ דאָ ניט אוועק אפנ וועג פונ קאָנסטרוקטיוויסטישנ קאָקעטירנ מיט ציפערנ אונ דאָקומענטנ, אנקעטעס אונ פלאקאטנ—ער פרוווט אופדעקנ דאָס קאָנקרעט־שטייגערדיקע אונ נאציִאָנאלע, וואָס כאראקטעריזירט דעם סאָצגעוועט בא ווײַסרוסישע טאָרפיאניקעס.

עו' זוכט דאָ דאָס יאָנטעוודיק־פאטעטישע אונ גלײַכצײַטיק—דאָס אינטים־לירישע—דאָס אלגעמיינע אונ דאָס באזונדערע, וואָלטנ מיר געזאָגט—ריידנדיק אפ דער שפראכ פונ פילאָ־זאָפישע באגריפנ.

די רײַכע קלאנגענ־שפיל אונ פאָלקלאָריסטישע בילדלעכקײַט פארוואנדלט אָט די לידער אינ מוסטערנ. אונ אפ וויפל זיי ווערנ געגעבנ אפנ קאָנטראסטישנ פאָנ פונ „מאָכנ", איז זייער ווירקונג ביז גאָר א קלאסנ־פארשארפטע אונ ביז גאָר א באדײַטנדיקע.

XII

אינ זײַנ לעצטער אקאָרד־ליד שרײַבט כאריק:

„עס גייט איצט מײַנ לאנד מיט אנ אָפענער אויג
איבער לעצטנ באריער—צו געשיכטע".

די „אָפענע אויג"—דאָס איז דער באוווסטזײַנ פונ אונדזער קלאס—דער באוווסטזײַנ פונ זײַנ אוואנגארד—פונ אונדזער באָלשעוויסטישער פארטיי.

ווײַזנ אָט די גרויסע קלוגשאפט פונ אונדזער פארטיי, איר רעוואָליוציִאָנערנ ענטוזיאזמ, געקייפלט אפ מארקסיסטיש־לענינישער טעאָריע, דאָס איז א גרונט־באדינג פאר אונדזערע פראָלעטארישע קינסטלער.

א גרויסע, א זייער פאראנטוואָרטלעכע אופגאבע!—ניט מיט ארײַנפירנ א פראָטאָקאָל פונ א פארטקאָמ־זיצונג קאָנ אָט די אופגאבע געלייזט ווערנ.

אונדזער פארטיי לעבט אנ אינטענסיווע פאָליטיש לעבנ. אונדזערע קאמפנ קעגנ יעדנ אָפנייג פונ דער גענעראלער ליניע, אונדזערע טעאָרעטישע דיסקוסיעס, פארשיידענע גע־שטאלטנ פונ אונדזער פארטיי־אקטיוו—דאָס אלצ באטײַט: ווײַזנ אונדזער פארטיי אינ טאָג־טעגלעכנ קאמפ.

כאריק האָט, ווי עס שײַנט, זייער מוירע פאר דער קאנאָניזירטער „לעדערנער קורטקע". ער סטארעט זיכ דעריבער וואָס מער פארהיימישנ פיניע, לעמאָשל, (דערמאָנט זיכ פיניעס געזעגענונג זיכ מיט זײַנ קינד) אָדער מיקאָלענ (א פאָשעטער דאָרפישער באָכער—א גוטער באָלשעוויק).

אָבער סײַ פיניע, סײַ מיקאָלע זײַנענ צו פרימיטיוו אומיטלבאר מיט זייערע רייד, סײַ אינ זייערע מײַסימ. עס האנדלט זיכ אָבער אינ באווײַזנ א באָלשעוויק, וואָס פירט אָנ מיט א זעקסכיילעק פונ דער וועלט!

אונ ווענ כאריק קומט צו אזא באָלשעוויק—צומ סעקרעטאר פונ א פארטקאָמ גאליעוו, כאזוערט ער אינ טאָכ איבער די פאָרמול פונ פילניאקס „לעדערנער קורטקע".

„האָט דאנ דער רימענער, ברוינער גאליעוו, דעמ פאָרשלאג דעמ לעצטנ פאָרגעלייגט שטימענ". כאריקס קינסטלערישע מוירע פאר באנאלער עקזאָטיק (ער שטרײַכט עס שארפ

אונטער, ווען ער רײַסט אראָפּ גאַליעוו כאַן־עקזאָטיק), קען אָבער ניט דינען פאר אן אויסרייד צו „פארקירצן" גאַליעווס געשטאַלט.

און גאַליעוו האָט דאָך דאָס רעכט סאַמקאַלסאַמ ארײַנגיין אין אונדזער ליטעראַטור! ניט ווי אן עפּיזאָדישע פיגור, ניט דורך א פאַרבײַגייענדיקער דעטאַל—נאָר אין פולן וווקס!

פאר כאַריקן, וועלכער געהערט ניט צו די, וואָס גייען אפן וועג פון קלענסטן ווי־דערשטאַנד, מוז זיך אַמ ווײַטער שטעלן אָט די אויפגאַבע—באַווײַזן סאַמקאַלסאַמ דעם אוואַנגאַרד, דעם אויסגעוואַקסענעם פאַרטיי־אַקטיוויסט און אַרבעטער־אַקטיוויסט מיט זײַן אויסגעוואַקסענער קולטור, מיט זײַן נײַער שפּראַך, אידייען־אַסאָציאַציעס, געוווינהײַטן.

כאַריק וואָלט עפּשער דענסטמאָל ניט געשטרויכלט געוואָרן מיט איבערגעטריבענעם טראָפּ אַפּ די רעשטלעך פון פעאָדאַל־רעליגיעזן שטייגער, וואָס דערפירט אים אין ציקל „כי־כי" צו אַלעגאָרישן אַנטירעליגיעזן פאַקסטראָט און צו איבערכאַזערונגען (ווידעראַמאָל דער ראָוו און די קלעזמער). כאַריק וואָלט עפּשער דענסטמאָל געפונען א מער פרוכטבאַרן באָדן פון מאָדערנע, קאָמפּליצירטע סאָציאַלע קאָנפליקטן פאר דינאַמישן סיוזשעט, פאר פילפאַרביקער, דיפערענצירטער גאַלעריי פון סאָציאַליסטישע בויער און קעמפער.

או כאַריקס „קײַלעכדיקע וואָכן" איז אין טאָך קימאַט א ניטסיוזשעטישע פּאָעמע, נאָר גיכער א סיוזשעטלאָזער פילם, א מין איבערזיכט פון גאָר א גרויסן קינסטלערישן מאַס־שטאַב—דאָס איז סלאָר פאר יעדן.

די הויפּט־קאָמפּאָזיציאָנעלע ליניע פינייע און טאָרף־מאָביליזאַציע איז גאַנץ בלייך אָנגעצייכנט. אוואדע האָט כאַריק באַוויזן וווּנדער דורך א גאַנצער ריי ראַפינירטע קינסטלערישע מיטלען, דורך קוים מערקבאַרע אַסאָציאַציעס און דורך קאָנטראַסטן צעמענטירן אין א גרויסער מאָס זײַנע „קײַלעכדיקע וואָכן", אָבער דאָס קען גילטן בלויז ווי א קאָמפּאָזיציאָנעלער פּאַליאַטיוו.

עס שטייט נאָך ניט געלייזט די פּראָבלעם פון א גרויסן פּאָעטישן לײַוונט!

אויסערלעך נאָכמאַכנ פּושקינס „יעווגעני אָניעגין", ווי דאָס טוען אייניקע אונדזערע דיכטער, פירט אומפאַרמײַדלעך צו קינסטלערישן דורכפאַל, צו א געגראַמטער כראָניק, וואָס איז באַפּוצט מיט לירישע אָפּוועגדונגען און קאָנסטרוקטיוויסטישע שפּיצלעך (ארײַנגעקלעפּטע פשאַסטושקעס, דאָקומענטן, ליטעראַרישע פּאָלעמיק א. א. וו.) כאַריק האָט מיט זײַן גרויס־קינסטלערישן כוש אויסגעמיטן ביז איצט אָט די געפאַר.

אָבער אָפּקומען סיוזשעטיש מיט א קאָנאָניזירטער מײַסע וועגן שעדיקערײַ און מאָביליזירטע שלאָגלער איז אויך ניט קיין איניען.

כאַריק דאַרף ווײַזן אונדזער פּאָעזיע דעם וועג צו סיוזשעט—דאָס איז ביז גאָר א בעקאָוועדיקע אויפגאַבע.

אָריגינעלער סיוזשעט, קאָמפּליצירט־פאַרקניפּטע פאַבול, בוילעטע פּסיכאָלאָגיש־דיפערענצירטע פּערסאָנאַזשן־גאַלעריי—אין דעם נייטיקט זיך דאָך אזוי אונדזער פּאָעזיע!

## XIII

אָבער אין פּלאַן פון א הויכ־קינסטלערישן סיוזשעטלאָזן פילם, אין פּלאַן פון א קינסטלערישער פּאַנאָראַמ פון גרויסער היסטאָרישער פאַראַלגעמיינערונג איז כאַריקס „קײַלעכדיקע וואָכן" אין אַלע אירע באַשטאַנד־טיילן א קינסטלערישע דערשײַנונג פון קאָלאָסאַלן באַטײַט.

